## ji

| | |
|---|---|
| 讥讽，讥笑 | تمسخر/ ملنډې؛ د چا په غياب کې ورپسې ټوکې او ملنډې کوی / |
| 击败 | ته ماتي ورکول / |
| 击沉 | د امريکې يوه بېړۍ د ويتنام سواحلو ته نژدې د هغه هېواد د ساحلي بېړيو په واسطه ډوبه کړی شوه / جنګي بېړۍ ډوبول / |
| 击打 | ديوال په سوکانو ولی/ |
| 击毁军车 | د نظامي عرادی ويجاړول/ |
| 击剑 | شمشېر بازی/ |
| 击溃 | تيت وپرک کول/ تارپه تار کول/ |
| 击落敌机 | د دښمن الوتکه غورځول (سقوط کول) / |
| 击猛拳 | يو سوک په شا ورکول/ يو سوک په شا وهل/ مخې نه پورې وهل/ |
| 击伤 | زيان من کول / تاوان اوښتل/ ژوبلول/ټپي کول/ |
| 击退 | هغه عسکري ټولګيو ته امر ورکړی دی چې په ټولو قواوو او ټينګار د دښمن حملی تر شا ووهي/ حملې شنډې کړي/ دغه حمله د اسرائيلي پوځونو له خوا شا ته تمبول شوې ده/ هغوی يې شا ته تمبولی دي / په شا وتمبل/ د... پوځونه يې په شا تلو ته مجبور کړی دی/ ترشا وهل/ |
| 击中 | نښه ويشتل/مردک په هدف و نښت/نښتل لګېدل/ احمد په يو بوتل وويشتل شو او په څمکه پرېوت/ د اورپکو يو پټن ځاي په نښه شوی دی/ نښه شوی کور/ يو هليکوپټر د ...له خوا په ګولۍ ويشتل شوی او راغورځول شوی دی/ دغه ډول توغندی هدف په نښه کولی شي/ اسراييلو يو شمير کورونه په نښه کړي دي / |
| 饥饿 | لوږي/ |
| 饥饿半饥饿 | ټول وګړي په رښته او منځني ولږه اخته دي/ |
| 饥饿的，挨饿的 | وږی/ |
| 饥寒交迫 | د سړو وهلو او لوږی په حال کې پاتې و/ سړو وهلی او وږی ژوند/ د بربنډۍ او لوږې په حال کې غمجن ژوند يې تېراوه/ |
| 饥荒 | لوږه /قحطی/ |
| 机场跑道 | د هوايي ميدان ليکه/ |
| 机床，车床，机关 | دستګاه/ ماشين/ |
| 机电排灌面积 | د برقي او نورو ماشينونو په وسيله د اوبو لګولو او اوبو راايستلو ساحه زياته شوه/ |
| 机动车辆税 | موټوری عراده جاتو ماليه لګول کېږي/ |
| 机动车辆通行许可 | د موټوری عرادو جواز سير/ |
| 机耕面积 | د ماشين په وسله د کرنې ساحه / په هغو ځمکو کې ماشينی يوې عملي شوې ده/ د هغو ځمکو مساحت چې د ماشينونو په وسيله يوې کرل کېږي / |
| 机构 | مؤسسه/ سازمان؛ حکومت د بې ځايه او اضافي تشکيل او ځانګو موجوديت له منځه وړي/ د راډيو اداري تشکيل او جوړښت هم تر نوی نظر لاندې ونيول شول/ |
| 机构改革 | د راډيو په تشکيلاتو کې هم نوښت راغی/ |
| 机关 | پارلمان د اداري او تشکيلاتي خظره د بل هېڅ دستګاه تابعيت نه لري/ |
| 机关改革 | هغه به د حکومت په دستګاو کې د اداري اصلاحاتو اعلاميه خپره کړي/ |

| 机关干部 | د مربوطو ادارو کادران/ |
| --- | --- |
| 机关枪 | ماشین گن/ |
| 机会 | غواړم چی د دې فرصت برابر کړم چې تاسی زمونږ د فیصلې په باره کې قضاوت وکړئ/ زمونږ ډېر ښه چانس یې وریا له لاسه ورکړ/ فرصت لاس ته راغی چې ځینو سیمو ته سفر وکړم/ |
| 机会主义 | اپارتیونیزم/ |
| 机会主义的 | اپارتونستی/ |
| 机井 | ماشینی څا (څاګانی) / |
| 机器操作人员 | ماشین چلوونکی/ |
| 机器人 | ماشینی انسان /ماشینی ادم/ |
| 机械化 | که چیری کرنه پرون په ډیر ابتدایي شکل وه.مګر نن ورخ یې دنیا په متمدنو هیوادو کې د میکانیزی شکل نیولی دی/ میکانیزه کول/ ماشینی کول/ د غلودانو په برابرولو کې ماشیني او نیم ماشیني چارې تر سره کېږي/ |
| 机械化设备 | تخنیکي وسایل او تجهیزات نسبنا پوره دی/ |
| 机械照搬 | په میخانیکی ډول رانقلول/ |
| 机智，机敏 | ځیرکی/ |
| 机智的，机敏的 | ځیرک/ |
| 机组 | د ماشینونو لومړی برخه یې په کار ولو بدله/ |
| 肌肉注射 | د مټ په غوښو کې یا تر پوستکي لاندې ستن لګول / |
| 肌体 | اندام/ انساني عضویت(غړی توب) / |
| 鸡 | چرګ / چرګه/ |
| 鸡的呜呜叫，司晨 | بانګ/ |
| 鸡冠花 | تاج عروس/ |
| 鸡奸 | هلکغودی/ لواطت/ |
| 鸡叫不等于天明 | لمر د چرګ له اذان نه پرته هم راخیژي/ |
| 鸡犬之声相闻，老死不相往来 | سره له دې چې د خپلو چرګانو آوازونه او د سپیو غپا اوري،بیا هم په خپل ټول عمر کې تګ راتګ سره نه کوي / |
| 迹象 | له ځینو نښونښانو څخه څرګندېږي چې..../ ویل کېږي چې سرله اوسه د نوي پولي بحران نښې لیدل شوی دي /د چا او چا ترمنځ د تړاو څه څرک و نه لګید/ |
| 积极的 | فعال/ مثبت/ حکومت یو رغنده بدلون او اوښتون راولي / |
| 积极分子 | فعال عناصر / |
| 积极性 | شوق او جذبات / د ولسونو په منځ کې شوق اوحرارت پټ موجود دی / د خلکو ابتکاري او خلاقه انرژي په کار ول / |
| 积极作用 | کارند رول / |
| 积雪 | هغه ورځ هوا ډېره سړه وه، هره خوا کوتلې کوتلې واورې پرتې وې / |
| 积压，堆满，储存 | انبار / |
| 基本单位 | اساسي یونټ / اساسي واحد / |
| 基本的，基础的 | بنستیز /اساسی/ |
| 基本建设 | اساسي ساختماني چارې/ |

| 基本口粮 | کافي جیره/پوره جیره/ |
|---|---|
| 基本人权 | بشري اساسي حقوق / |
| 基本义务 | اساسي وظیفه/ |
| 基层干部 | د اساسي درجو او تشکیلاتو کادران/ |
| 基础 | بنسټ/ بنا/ تهداب/ آر/ اصلي سته ده/ تاداو/ |
| 基础设施 | بنسټیز جوړښتونه : موږ باید د کرنې د ویجاړو شویو بسټیزو جوړښتونو رغاونې ته د لومړیتوب حق ورکړو/ |
| 基地组织 | القاعده/ |
| 基督教民主党 | د المان د مسیحی د یموکرات گوند/ |
| 基于，按照… | په..بنا/ |
| 畸形发展 | هغوی غوښتل چې زمونږ د صنایعو د عجیب او حیرانونکی پرمختګ له لارې خپل مقصد ترسره کړي / بې تناسبه اقتصاد/په بې تناسبه توګه/ |
| 激动 | دغه قصې اوس هم ډیر زړونه په جوس او مستۍ راوستلای شي / ده په ذوق سره وویل/ په خوښۍ او ذوق سره ویل/ هغه په لړزه ونکی خوښۍ وایي چې/ احساساتی/ هیجان بښونکی/ داسې جوش او هیجان و چې د هر چا په سترګو کې د افغاني غیرت اوښکې ولاړې وې./ |
| 激发 | خلک یې نور هم رااوچت کړل/ |
| 激发积极性 | د برېښنا د چارو په اجراکولو کې د پراخو ولسونو احساسات لا پسې په شوق راغلي دي / |
| 激光 | د لایزر وړانګه/ |
| 激进，刺激 | خشونت د مقابل لوري دریځ رادیکالیزه کوي / مونږ د نورو ډېرو لوړو رادیکال کتابونو په لوستلو او د خپل افق په پراخولو بوخت وو. / |
| 激烈 | د هند او چین جګړو شدت موندلی دی/ په انتخاباتو کې سیالي شدت ته رسیدلې ده./ کله به دغه مجادله لاشدت ونیسي. / جګړه په شدت روانه ده. / جګړو زور واخیست ،نو .../ تیز/ |
| 激起 | د خوراکي موادو د نرخونو په زیاتولو کې د دولت بې احتیاطي په هر وخت کې د دې لپاره کافي ده چې د کوروالا ښځو عصبیت وپاروي / یو کار که د کومې الې ګولې سبب نه شی، عصبیتونه خو به زیات کړی/ په ټولې نړۍ کې عمومی کرکه راپارول/ |
| 激情 | په شعري ټولګي کې د ده جزبات او احساسات د قلم په ژبه وینو / |
| 激战 | شدیده جګړه/سخته نښته/ جګړه شپه او ورځ توده وه / |
| 及时地 | په موقع یې سندونه خپاره کړل / دغه اقدام ښه پر وخت برابر کار دی/ په خپل وخت معالجه کول/ |
| 吉利的，幸福的 | مبارک/ |
| 吉隆坡 | کولالمپور/ |
| 吉祥物 | د اولمپیک بختوره ښه / |
| 岌岌可危摇摇欲坠 | حکومت له مخاطرې سره مخامخ دی/ څوک چې د تباهۍ غاړې ته نژدې شوی دی/ |
| 汲取，吸取教训 | له...څخه درس اخیستل / له ترخو تجربو څخه یې پند او عبرت نه دی اخیستی/ |
| 级 | کچه / درجه / مرتبه(مراتب): هغه لارښوونکي ارګانونه چې بېلې بېلې درجې لري / |
| 即使 | چا ته واک ورکړی شو چې شکمن ترهګر... ته راوستلای شی ،ان که د شکمن ترهګر کوربه هېواد د نوموړي ترهګر په لېږلو راضي هم نه وي/ که هر څومره مهم شخصیت هم وي ، پر ټول ولس باندې د لارې بندونه غیرمعقول خبره ده/ټول ایران را ته په یوه افغانۍ هم راکوی، |

| | |
|---|---|
| | زه به بیا لاړ نه شم/که له خواریه مړه هم شم ، نور نو ستا دا د بې شرافتۍ خبرې اوریدای نه شم/ |
| 极不平凡的 | فوق العاده او بې ساری،بالکل غیرعادی/ |
| 极大愤慨 | د چین خلک د دغه تجاوزکارانه عمل په مقابل کې خپله زیاته کرکه او نفرت څرګندوي / |
| 极地 | قطبي سیمه/ |
| 极端保守分子 | افراطي محافظه کار/ |
| 极端的，狭隘的 | تندلاری دریغ / سخته دریځه پښې/ د احمد راپور دغه دواړه افراط او تفریط ته اشاره کوي چې د جګړې ښخه مخ کې امریکې د تجرد او بې تفاوتي وضع نیولی وه او د جګړې ښخه وروسته د نړیوالو پولیسو وظیفه/بنی اړخ ته متمایل افراطیون بریالی شوی دی/ |
| 极端分子 | افراطي عناصر/تندلار/ د ښی لاس او کیڼ لاس افراطیون/ جدابې غوښتونکو اورپکو څو تنه کلیوال ووژل/ |
| 极端民主化 | افراطي دیموکراسي/ |
| 极端民族主义 | افراطي نیشنلستي عناصر/ |
| 极端贫困，贫穷，赤贫 | فقیري/ |
| 极其热忱 | ډېر زیات تاوده احساسات/ |
| 极为可能 | په غالت احتمال چې اوس به یې د چا مرسته منلی وي/ |
| 极有兴趣地 | په ډېره دلچسپۍ/ |
| 亟待解决 | هغه مسئله چې حلیدل یې فوري ضرورت ایجابوی/ |
| 亟待考虑 | عاجل غور کول/ |
| 急促地, | په کوټه کې چالاک چالاک ګرزي/ په دفتر کې تیز تیز چکر وهي / |
| 急救 | عاجل پانسمان او تداوی/ لومړی امداد/ |
| 急救站 | د لومړی امداد مرکز/ |
| 急剧地 | د وجود وزن په شدت سره زیاتېږي/ |
| 急流 | د سیند ګړندی او شرندې اوبه په ډیره منډه تیرېږي / |
| 急流飞溅 | د سیند مستې څپې په ډیره بې پاکې یوه دوه نیزې پورته جګېدلې او بیا بیرته د سترو ښاګرو په څیر خورې ورې لوېدلې/ |
| 急忙，匆忙，快速的 | تلوار/ شتاب/ بیړه/ |
| 急速 | ټانک په ډېرې تیزۍ سره له دې ګنې ګونې تېر شو / |
| 急先锋 | عملا هیڅ صلاحیت نه لری او مخه یې همدغه وزارت ډب کړې/ |
| 急性病 | د عاجلې او تلوار ناروغي/ ساداتوویل چې هغه باید له عجلې ښخه کار وانخلي/ |
| 急躁 | تندي، د تندی ناجوړی/په تندی سره/ |
| 急诊室 | د عاجلو ناروغیو خونه/ د عاجلو ناروغانو کوټه/ |
| 疾病防治 | د ناروغۍ وقایه او علاج/ |
| 疾苦, | د ولس کړیدا او رنځیدا د چا د سر په سترګو ولیده/ |
| 集 | د څلوریځو خپره شوې ټولګه چاپ شوې ده/ |
| 集成电路电子计算机 | د بشپړ جریان لوی الکترونیکي کمپیوټر چې په یوه ثانیه کې یو ملیون حسابي عملیات سر ته رسولی شي/ |
| 集合，聚集，集中 | ټولېدل/ |

| 集会 | محفل/ د ساز محفل/ د افغانستان اتباع حق لري چې بې وسلې ټولنه وکاندی/ |
|---|---|
| 集结 | د قبرس حکومت د ليمازون په حوزه کې د م م د پوليسي قواوو له متمرکز کولو سره موافقه نه کوي/ د نظامي قواوو غونډېدل/ د نظامي قواوو تجمع/ افغانی اجيران افغانستان پولو ته څېرمه راپنډ کړي دي./ |
| 集市 | د پکتيا په ولايت کې هم د جمعې ورځ د بازار د ورځې په نامه يادېږي/ پرون د بغلان په ښار کې د بازار ورځ وه. / |
| 集体储蓄 | ډله ايز پس انداز/ د يوی ډلې خلکو پس انداز/ |
| 集体创作 | شعر يې د ګډو مصقانو له خوا نوی نظر شوی دی/ |
| 集体的 | د ويالو او لارو جوړولو کار په ټولو اړه لري او ټول بايد په ډله ايزه توګه په کې کار وکړي / په دسته جمعی ډول قيام کول /کولکتيف/ اشتراکي اقتصاد/ ډله ايز/ |
| 集体福利事业 | کلکتيف خيريه چارې/ |
| 集体技巧 | اکروباتيکي جمناستيک/ |
| 集体力量 | کلکتيف قوت/ |
| 集体领导 | ګډه لارښوونه/ |
| 集体智慧 | کلکتيف عقل /د يوې ډلې خلکو پوهه/ |
| 集体主义 | کلکتيزم/ |
| 集团 | په هېڅ وجه به د سياسي ګوندونو او مخالفو ډلو ټيلو له لارې څخه د نومړو هېوادونو په اوضاعو کې مداخله ونه کړي / دا د کورنيو کړيو لپاره يو څرګند خبر داری دی/ بهرنی کړی/ |
| 集中 | زموږ مجادله هم د يوی موضوع مرکز راګرځي او هغه دا چې... / واک يوازې د دولت رئيس متمرکز دی/ په پښتنو کې د مرکزيت او سنتراليزم روحيه کمزوری کوي/ قواوې راغونډول/ دوی داسې طريقه غوره کړه چې د مهمو او غټو قوو د تمرکز په صورت کې خپل کار سرته ورسوي/ |
| 集中营 | د تمرکز کمپ/ متمرکز کمپ/ د راغونډولو کمپ/ |
| 集装箱，货柜 | کانتينر/ |
| 集装箱船 | کانتينر وړونکې بېړۍ/ |
| 嫉妒 | هغه حسادت لري/ د هر رخه لرونکی په مغزو کې که نارينه وي او که ښځه د مينتوب زړی ريښه زغلولی ده. هرې پيغلی ته دليلی په ښايښت رخه راتله/ هغې راته په زړه کې د حسد له لارې دا خبره واچوله/ حسدناکه پېغله/ هغوی له اتومي بمونو څخه سترګې نه سوځی / احمد د کينې او حسد ډګر ته دانګی/ |
| 瘠薄 | مځکه يې بې حاصله او وچه/ |
| 籍贯 | څو دقيقې وروسته ميرزا راغي او د ټولو نومونونو د اصلي ټاټوبې پته يې وليکله/ ويغور ټبری بنديان / |
| 几，几个，一些 | يو څو / |
| 几个 | هلته ګڼې ونې وی....يو نيم کور پکې ښکارېده/ ما ته دېرې رانژدې وی،ټولو وليدم او يوې نيمې لا وخندل/کله کله به يې يوه نيمه اوښکه هم له سترګو نه را توی شوه. / |
| 几何级数 | د نړۍ وګړي په هندسي تصاعد زياتېږي او په هرو ۲۵ کلونو کې دوه چنده کېږي / |
| 几乎 | په زاړه چين کې د ماشين جوړولو صنعت تقريبا هېڅ نه و. / نژدې و چې.../ |
| 挤进 | خوشی زيار يې وايست چې د کتونکی په حيث په زور سره غير منسلک کانفرانس ته داخل |

| | |
|---|---|
| | شي/ |
| 挤奶 | لوشل: احمد د وزې په لوشلو کې له محمد سره مرسته کوي/ غواګانې تل ښځې لوشي/ دوی له هرې مېږې څخه فقط يو څو دارې لوشي/ |
| 脊髓炎 | د هډوکي دماغزو التهاب/ |
| 脊椎 | فقره ستون/ |
| 计划，打算 | نخچه/ نقشه /پلان/ |
| 计划好的，预定的 | احمد له چا سره په هغه غونډه کې خبرې وکړې چې تر مخه پلان کړی شوې وه/ |
| 计划生育 | د پلان له مخې ولادت/ |
| 计较个人利益 | په شخصي شهرت او ګټې پسې ګرځېدل/ |
| 计谋 | خدعه(په جنګ کې د ښمن غولوي) /جنګي تدبير/حربي خدعه/ |
| 计算 | حسابېدل/ |
| 计算，算帐，算术 | حساب/ |
| 计算机 | دغه کمپيوټر تر اته عددو پورې صحيح او اته اعشاری رقم پورې ښودلی شي/ |
| 记得 | که ګرانو لوستونکو ته په زړه وی ،مايو لړمسائل رامنځ ته کړی وو... / ستا په ياد دی چې.../ ستاسو به طبعاً دا په زړه وی چې... /ښه مې په ياد دی چې.../ زما هغه ورځې هم ياد دي/ د چا رول تر اوسه خلک يادوي/ دا مې په ياد نه ده چې.../ |
| 记功状 | د خد متونو تقدير نامه، د خدمت تقدير نامه/ |
| 记号，信号，指出 | اشاره/ |
| 记录 | دغه متن د احمد د يادداشتونو له مخې تهيه شوی دی/ |
| 记熟，记住，回想 | ياد: يادول/ په ياد کول/ |
| 记性 | هغه قوي حافظه لري/ د هغه حافظه ډېره ضعيفه ده/ دوی ښه ذهن او ياداشت لري/ ذهن او حافظه ژوندی قاموسونه دي/ ذهين والی/ |
| 记忆 | زما حافظه په دې باب کې ما ته ډاډ نه راکوي/ ستا خبره مې له حافظې څخه وتلې ده/ د چا يادونه له خپل زړه او ذهن څخه نه لیری کوي/ د پلار په هکله ډېر لږ په زړه لرم / احمد د قوي حافظې خاوند دی/ |
| 记载 | له تاريخي متنونو سره سم/ |
| 记在心 | احمد د چا خبرو ته په زړه کې ځای ورکړ/ |
| 记者 | خبريال/ ژورنالست/ |
| 记者会 | مطبوعاتي ناسته/ مطبوعاتي مرکه/مطبوعاتي کنفرانس/ |
| 记住 | يو شی په مغز کې ساتل/ دا عنوانونه ووايه او په ياد يې لره ! / په ياد ولرې چې.../ په زړه پورې حقايق او موضوعات تل په حافظه او خاطرو کې پاتې کېږي / خو دا دی ستاسې په يادوي چې... / زه به دغه خبرې په ياد کړم/ هلک د خپل پلار نصيحت په غوږ کې ونيو/ دا خبره هميشه په ياد کې وساتی چې.../ دلته به له ياده نه باسو چې... / |
| 纪录片 | اسنادي فلم/ مستند اخباری فلم/مستند فلم/ |
| 纪律 | انضباط/ دسپلين/ |
| 纪律处分 | دوه تنه نور د ملازمت د تعطيل او په تاديبي جزاګانو محکوم شول/ |
| 纪年 | د کليزې مبدا/ |
| 纪念 | د چا د يادونې غونډه د جنورۍ په دريمه هفته کې جوړه شوې وه/ په ياد يې سره راغونډېږي، په ياد يې غونډه جوړوي/ |

| 纪念碑 | د شهیدانو څلی/د یاد ګار څلی / منار/ یادګاري څلی/ |
|---|---|
| 纪念大会 | د چا د پنځم تلین د یاد غونډه / |
| 纪念堂 | د ماو څه دونګ یادونځی/ |
| 妓女 | فاحشه/ |
| 忌酒 | د دوی لپاره چې د وینې فشار نورمال او عادي شکل اختیار کړي، الکلی مشروبات باید په کلکه پرهیز وشي. / |
| 技工，技师 | میخانیک/ |
| 技能，才干，才能 | لیاقت/توان/وس/ |
| 技能，技艺，本事 | مهارت/ |
| 技术 | تکنالوژي/ تخنیک/ |
| 技术革新 | تخنیکي اصلاحات/ د هغې سیمې زلمیان کولی شی چې د خپلې سیمې په تکنالوژۍ کې مهم تحولات راولي. / |
| 技术和资金支持 | تخنیکي او مالي مرسته/ |
| 技术转让 | د تکنالوژۍ تبدیل/ |
| 技艺，手艺，工业 | صنعت/ |
| 季，季节 | موسم/فصل/ د کال په دریمه ربعه کې/ د کال لومړی څلورمه / |
| 季节性的 | موسمي / |
| 既得利益 | قاطع ګټې / ثابتې ګټې / |
| 既无内债有无外债 | چین هم د هېواد په دننه کې او هم له هیواد نه دباندې له پورونو څخه خلاص دی. / نه مو خارجي او نه مو داخلي پورونه اخستي دي/ |
| 继承 | زمونږ زوی عقل،شعور او معرفت له ما څخه په میراث وړی دی. / دغو کسانو ته د زړو استعمارچیانو توره پرده په میراث رسیدلې/ د استعداد اصلي منبع او سرچینه وراثت دی/ دغه استعداد له وراثت څخه بولي/ د... په لاره پسې تلل/ |
| 继承的，遗传的，世袭的 | دغه وړتیا او توانایی له پلار څخه زوي ته نقل کېږي/ |
| 继承法 | له چا څخه په میراث اخیستل / چا ته په میراث رسېدل/ |
| 继承人 | د... په لاره تلونکی/ د چا میراث خور/ میراث اخیستونکي / وارث/ |
| 继承遗产 | د چا څخه یو شی په میراث وړل/ |
| 继续 | انسان د بی وزلۍ په حالت کې تر کومې اندازې کار او فغالیت ته ادامه ورکولی شي؟ / دوام ورکول/ جاري ساتل/ دوام لرل/ |
| 寄存处 | د خدمتونو ځانګه/ |
| 寄放，存放 | ورته وي ویل چې خپل نقدی پیسی او نور فلزی شیان دې که ورڅخه دی، په امانتی مالونو کې پربږدي او نه دې وي ورسره/ |
| 寄钱，汇款 | چا کیسه کوله چې له لندن کوم ځوان خپل پلار ته د دوو لکو حواله لېږلې وه، هغه چې حواله تر لاسه کړه/ |
| 寄生虫 | مفت خور / دګېډۍ چینچي/طوخیل/ پرازیتي ناروغي/ |
| 寄生虫生活 | ستا په خیال هغه باید له داسې پرازیت سره د ژوند تر پایه پورې اوسیدلی وی؟ / پرازیتي ژوند / |
| 寄生的 | پرازیتي/ |

| 寄生的（虫） | امپریالیزم طفیلی کاپیتالیزم دی/ |
|---|---|
| 寄售 | هندي مقاماتو د کنسایمنت په ډول د افغاني وچې مېوې واردول منځ کړی دی/ |
| 寄托希望 | هغوی خپلې اسرې د چین د خلکو د دریم یا څلورم نسل په سوله ایز تدریجي بدلون پورې تړلي دي/ زمونږ اسرې په تاسې پورې تړلې دي/ هیلې یې په موږ پورې تړلې دي/ ولسمشر د ټولنې نیکمرغي په وطن پرستو ځوانانو تړلې بولي/ |
| 寄信 | احمد له پاکستان څخه د نیویارک ورځپاڼو ته لیکونه پوست کړل او پکې یې ... اعلان کړ/ |
| 寄信人，寄件人 | مرسل / لېږونکی/ |
| 祭祀 | په همدغه ځای کې به حکمدارانو د خپلو معابدانو لپاره د قرباني مراسم اجرا کړل / |
| **jia** | |
| 加班费，夜班费 | تر وخت وروسته معاش/ اضافه معاش / شبکاري / |
| 加班加点 | کله چې تقاضا موجوده وي، نو زمونږ کار زیاتېږي او کارګرو ته د اضافي کارۍ زمینه برابرېږي او زیاته حق الزحمه ورکول کېږي/ اوس اضافي کاري په هفته کې له ۲۵ ساعتونه زیاتېدای نشي/ |
| 加大 | غټول/ |
| 加法 | جمع: پنځه جمع یو له شپږ سره برابر دی/ د دې جمع نتیجه څلور ده/ |
| 加工 | غله چمتو کول/ تیار شوی غله هغه اومه مواد چې د جوړښت هېڅ مرحله یې نه وی طی کړی/ د بېلا بېلو مرحلو له طی کولو نه وروسته بشپړول/ د غوښو د چمتو کولو فابریکه/ د غلو برابرولو فابریکه/ د غلو د ترتیبولو فابریکه/ پروسیس/ |
| 加工，农副产品加工厂 | د زراعتي محصولاتو او فرعي چارو پیدا وارو د تکمیلولو فابریکه/ |
| 加工贸易 | د پروسس تجارت/ |
| 加护食堂 | د پرهیزانې خوړنځی/ |
| 加减 | د جمع او تفریق عملیې اجرا کول/ |
| 加减乘除 | دغه دستګاه کولی شي چې څلور واړه جمع، تفریق، ضرب او تقسیم سر ته ورسوي / |
| 加紧扩张 | د پراختیا غوښتنې سیاست شدیدول/ |
| 加剧 | دا به د دواړو هېوادونو ترمنځ خپږ روابط خراب کړی دی/ دا کار د منځني ختیځ د خړو پړو اوضاعو د لاشدت سبب ګرځېدلی دی/ دا لایحه به د منځني ختیځ خړپړتیا نوره هم شدیده کړي/ دغې ګډوډۍ هغه وخت زور وموند چې.../ همدا چلند د جګړه مارو ډلو د جرئت او قوت عامل شوی چې په ډاډمن زړه نورو تیرو او وحشت ته پونده ورکړي / |
| 加快 | ګړندی کول / بلکې ګامونه یې تر دې هم چابک وو/ دښمنان د کورنیو ګوډاګیانو په وسیله د افغانستان د تباهۍ پروسه پرمخ بیایي/ د کرنې د عصري کېدو بهیر چټکتیا/ |
| 加宽 | په بیخ کې پلنوالی راوستل/بیخ پلنول/ |
| 加勒比海 | کاربین سمندر/ |
| 加强 | پیاوړتیا/ تقویه کول/زور اچول: د سکرو د کانونو ادارو د خپلو لارښودنو په برخه کې زور واچاوه/ خپلې لارښودنې تقویه کول / خپل هدایات زیات موثر کول/ خپله لارښودنه یې نوره هم زیاته کړې ده / |
| 加强团 | د مرکز د قول اردو د اتمې فرقې میکانیزه تقویه شوی غونډ / |
| 加入 | شامېلول/ |
| 加沙地带 | د غزې ترانګه یا تراډه / |

| 加深 | لاپسې ژور کول/ |
| --- | --- |
| 加速 | د دې لپاره چې د اوسپنې او فولادو د شرکت په ابادولو کې چټکتيا منځ ته راشي/ د اروپا په ګډ بازار کې د برتانيې د شامليدو لپاره چټک ګامونه اخستل شوي دي/ د ازادۍ په مبارزو کې چټکوالى او جديت راپيدا کول/ په کې ګړنديتوب راوستل/ په سوسيالستي ابادۍ کې د قدمونو د چټکولو لپاره/ د ملي دفاع د عصري کېدو جريان د چټکتيا په باب/ |
| 加油 | هلئ/زور لګوئ/ چا ته د تشويق او هلې هلې نارې وهل/ |
| 加油站 | دوى تورستانو ته د هوټلونو ،د تېلو د مرکزونو ،د موټرونو دورکشاپونو او نورو په باب معلومات ورکوي / د تېلو ټانک/د تېلو ورکولو ټانک/ د تېلو ورکولو مرکز/ |
| 加油煮的一种米饭 | شوله/ |
| 加兹尼（地名） | غزنى/ |
| 夹板 | جبيره/ |
| 枷锁 | تر څو چې هغوى د نوى استعمال د يوغ لاندې راولي/ د غلامۍ يوغ په....باندې ايښودل/ خلک له زولنو څخه وژغورل شول چې په پيړيو پيړيو.../ زندى = غړوندى / يو ډول قند دى او د اوسپنې يا لرګيو څخه جوړه شوې لومه يا حلقه ده چې د مجرمانو په غاړه اچول کېده / |
| 家，房子，家园 | كاشانه/کهول/ |
| 家鹅 | کورنۍ بته/ |
| 家规 | اوسني فاميلي قوانين زما نه خوښېږي / |
| 家教 | هلته يې د چا د زوي ښوونې او روزنې دنده په غاړه وه / |
| 家具 | هغه د خپل کور ټوله اثاثيه په يوه لارۍ بار کړه. / |
| 家破人亡 | دولور درنو بارونو ډيرې کورنۍ بربادې کړې او ډيرې نازولې لوڼى د درانه ولور په مقابل کې له خپلې سيمې او خپلو خپلوانو څخه د تل لپاره بېلې شوى دى/کورنۍ بربادي کېدل/کورنۍ تباه کېدل/ |
| 家谱 | د ده د کورنۍ سلسله سيد علي ته رسېږي / |
| 家禽 | کورني مرغان/ |
| 家史 | د خپلو کورنيو پخوانى تاريخ ژوند / |
| 家庭 | کهول / کور کهول /کورني/ |
| 家庭暴力 | د کورنۍ ظلم او زور/ |
| 家庭的，家养的；国内的，内务的 | کورني/ |
| 家庭妇女 | مور مې د کور مېرمن ده / |
| 家庭纠纷 | په کورنيو کې تاوتريخوالى /کورنۍ شخړه / |
| 家务，围着炉子转 | د خاوند په کور کې سور تنور ګرځي/ |
| 家务事 | د کور کارونه / د کور د پاکوالي او اخلي پخلي چارې / کورنۍ چارې/ |
| 家系，族系，家族，王朝 | خاندان / |
| 家喻户晓 | هرې کورنۍ ته ښه معلوم دى / په چين کې هره کورنۍ ښه پوهېږي / |
| 家园 | پلرنى کور / خپلو کورونو او ځمکو ته بېرته راتلل / خپل کور او کلي ته بېرته راستنېدل / د خپل اجدادى کور بيا نيول / مېنه/ |

| 嘉奖（安抚） | ستاینلیک: حکومت فلمي لوبغاړي په نقدي مکافاتو او ستاینلیکونه ونازول / |
| --- | --- |
| 甲板 | د کښتۍ عرشه/د بېړۍ برنډه/ |
| 钾 | پوطاسیوم / پتاشیم / |
| 价格，价钱 | قیمت/بیه/ |
| 价目表 | د سیخ کباب د غوښې اندازه مو نه د ښاروالۍ په نرخنامه کې لیدلې ده او نه مونږ تر اوسه پورې د سیخ کباب د غوښو د اندازه کولو څخه خبر یو. / |
| 价值 | د...په معادل/ په دغه بودجه کې د ۸۰۰ملیونو ډالرو په معادل د نوو نظامي وسلو او تجهیزاتو پیرودل هم شامل دي /د ۱۵ملیون مارکو په معادل د اوږدې مودې کریدتونه غړو هېوادونو ته ورکړل شوي دي. / ارزست/ |
| 价值连城 | دومره زیات ارزښت لري چې په نړۍ کې یې سیال او ساری نه دی/ |
| 驾驶 | د موټرونو او تراکتورونو فعالول/موټرونه یې وچلول/ د الوتکې انجن یې چالان کړ./ |
| 架 | څرخ: د تلویزیون څو څرخه فلمونه/ حلقه هم ورته ویل کیږي لکه سي دي ، دي وي دي / |
| 架，门，台 | پایه: یوه پایه ماشین / تلویزیون / کمپیوتر / الماری/ |
| 假裁军真扩军 | جعلي بې وسلې کول غواړي، خو اصل خپلې وسلې پراخوي / |
| 假钞 | په امریکا کې افغانی تقلبی پیسې چاپېږي؟ / د نویو افغاني جعلي نوټونو د چاپېدو مخه نیول/ |
| 假的 | مصنوعی او جعلي ببیا رغونه/ ساختګي او جعلي توغندی/ |
| 假定，假设 | د عمر د اوږدوالي په هکله د پورتنیو دریو فرضیو له جملې څخه ۲۰۰۵کلونو عمر ډېر پیچلی او ګران ښکاربږي/ بالفرض / |
| 假发 | مصنوعي ویښتان/ |
| 假公济私 | د خپل رسمي صلاحیت څخه د شخصي چارو د اجرا لپاره کار اخیستل/ |
| 假日 | هغه د تعطیل په ورځو کې خپل کلیوال ځای ته ځي/ سناتوران د میزان تر ۲۲ نیټې پورې چې له دوبنې رخصتۍ سره یې سمون خوري ،د دوو میاشتو لپاره دتعطیل له ورځو څخه استفاده کوي /د دوبي په رخصتیو کې ژنیو ته ځي. / |
| 假如…就… | څومره به ښه وای ، که ته هم عربي امیر وای /که ته ورغلی وای ، ښه به و /کاشکی زه ستا په ځای وای /که ما د لب سرین پیسې درلودای ، پرون به مې خپل زوی ته دوا اخیستی وای/ |
| 假设 | که فرض کړو چې دا کارونه مرکزي اداره کوي ، نو ایا له مرکزي اداري سره دومره توان شته ؟/ |
| 假想 | فرضي جنګي میدان/ |
| 假想敌 | تصوری دښمن / فرضی دښمن / |
| 假象 | جعلی خاطره منځ ته راوړل/ دا هېڅکله په تقلبی څیرو سره چې دوی منځ ته راوړی دي ،نه پټېږي/ دروغجن تظاهرات منځ ته راوړل/ |
| 假惺惺的，两面派 | په ریاکارۍ سره/ په دوه مخۍ سره/ |
| 假造钞票 | جعلی نوټ جوړول/ |
| 假装不知道 | پس له دې یې ځان ناګاره واچاوه،خلکو ته یې ځان داسې ښوده چې زه هېڅ خبر نه یم/ |
| 嫁给，结婚 | پلانکې یو د پاخه عمر سړي ته ودېږي / |
| 嫁接 | پتلېز/ موږ د ګیلاس د نیالولو لپاره ور پیوندي نیالګي نه لرو / |
| 嫁妆 | په هند کې د جهیز ورکولو دود دومره پیاوړی دی چې د بې وزلو نجونو میندې پلرونه یې پرېښانه کړي دي / |

| jian | |
|---|---|
| 奸污 | عبدالله په زور له هغې سره نامشروع او ناوړه عمل سر ته ورساوه. / |
| 尖锐的 | په شدیده توګه یې هغو چټی نظریو غندنه وکړه/ د افغانستان موضوع په منځنۍ اسیا کې د ډېرو حادو نظریې سیاسي مسائلو څخه شمېرل کېږي / تېز/ |
| 坚持 | د یوه اصل د پیروی کولو ( یاعملی کولو ) له لارې/ پر...ټینګار کول/ هوډ کول / د ولسونو د تګ لارې تائیدول / په دې خبره ولې دومره کلکیږي/ خو د پلار ټینګار ته ټینګ نه شو / |
| 坚持就是胜利 | کامیابي د استقامت ملګرې ده. / |
| 坚持抗战 | په مقاومت باندې ټینګار کول/ |
| 坚持战斗 | جګړه جاري ساتل/ |
| 坚定，决心，方向，正派 | استقامت/ |
| 坚定不移的 | ثابت او تغییرنه کوونکی دریځ/ ټینګ او ثابت اصولی دریځ/ دغه دریځ ټینګ او نه بدلېدونکی دی/ |
| 坚固的，结实的 | محکم/ کلک/ |
| 坚决，彻底，全部 | په قطعي توګه/ په بشپړ ډول/ په سراسره او پوره توګه /کاملا/ |
| 坚决的，果断的 | غوځ/ |
| 坚决地 | په ټینګه سره/ |
| 坚强的，坚决的 | راسخ/ |
| 坚忍不拔 | په متانت سره /څوک چې ثبات لري په خپل مقصد بریالی کېږي/ |
| 坚如磐石 | زموږ ګوند د مضبوطو ډبرو په شان کلک او ټینګ یووالی لري / |
| 坚信 | هغه د فبروري پنځمې ورځې ته په کوم اهمیت قایل نه دی/ نوی وزیر د هغو کار ته په اهمیت قایل دی/ روسان ډاډه و چې د افغانستان د جهادي مقاومت په خپلو کې به هم بریالی شی/ |
| 歼敌机 | ښکاري الوتکه/ |
| 歼灭，击溃 | تار په تارول/ |
| 歼灭敌人 | کاملا . بیخي او په پوره ډول دښمن له منځه وړل/ |
| 歼灭性打击 | د خچپچ کولو ګوزارونه/ |
| 歼灭性火力 | امحاکار اور/ |
| 间谍 | جاسوس/ |
| 间谍飞机 | جاسوسي الوتکه/ |
| 间谍活动 | دی د چا لپاره جاسوسي نه کوي / د غورځنګ پر ضد یې حکومت ته تبلیغاتي څارګري (جاسوسي ) کوله / |
| 间隔 | که د خوارو د وختونو ترمنځ څلور پنځه ساته فاصله موجوده وي... / |
| 间苗 | کوم جوار چې ګڼوی، هغه دوی لالون کوي، یعنی له ګڼو جوارو څخه اضافه جوار راباسی/ |
| 间歇 | راحتمال لري چې د رقابت کولو په جریان کې یو موقتی څخه منځ ته راشي/ |
| 间歇，（乐章）休止 | سکوت/ |
| 肩，肩膀 | اوږه/ |
| 肩并肩 | خوا په خوا اوږه په اوږه/ |

| 肩胛骨 | چارې /بيلک/ |
|---|---|
| 肩扛式火箭筒 | ستينگر توغندی/ |
| 肩毯 | کوسی /يو ډول کوټ دی چې په اوږو اچول کېږي / |
| 艰苦奋斗 | سخت کار کول/ سختې مجادلې يې سر ته ورسولې/ |
| 艰苦朴素 | په ډېر زيار کار کول او ساده ژوند/ د شفت کار کولو او ساده ژوند طرز(سبک )/ |
| 艰难 | ژوند به ور ته ډېر بدرنگه ښکارېده / د دوي اوسنۍ او راتلونکې مجادله ممکن تر تيرو مجادلو گرانه ، اوږده او ربړوونکې وي / هغه په ډېر ربړ او مشقت سره يوه پيمانه خرما راوړله / |
| 艰难险阻 | مشکلات او موانع ليری کول/مشکلات او خنډونه بيرته کول/ |
| 艰辛 | زمانه ترخې او خوږې لرې/ د ژوند لوړ و خوړ يې ليدلی دی/ دري سوه کاله يې زحمت اويست تر څو برق توليد کړي / د زحمت پايله / |
| 兼任大使 | په کابل کې د برازيل غير مقيم لوی سفير/ |
| 兼听则明，偏信则暗 | که دواړو خواوو ته غوږ ونيسي، فکر به دې روښانه نه شي، او که يوازې ديوه لوری خبرې واورې ، په تياره کې به پاتی شې/ |
| 兼职 | اوس هم يو شمېر چارواکي په دوه گونو دندو کې گمارل شوی دی/ هېڅوک نه شی کولی چې عين وخت په دوو دولتی پوستو کې دنده تر سره کړي / |
| 监督 | تر نظارت لاندې راوستل/ د نرخونو څارنه /څارل/ |
| 监护人 | بې له دې چې کوم سرپرست ولرم کولی مې شو چې هر څه وغواړم وي کړم / |
| 监视 | تر څارنې لاندې نيول/ د (چا )نظارت د هر حرکت مراقبت کوي / په اردن کې د اوربند څارنه ور په غاړه ده. / شوروی اتحاد په مديترانه کې د امريکی د شپږم نمبر قوا په باب خپل مراقبت پای ته رسولی دی/ |
| 监听电话 | د ملي امنيت ايجنسي د شکمنو تيليفونونو ته د غوږ نيولو امر وکړ/ |
| 监狱 | زندان/ محبس/ بندی خانه/ |
| 缄默的，沉默的 | چوپ/ |
| 煎熬 | په ...کې د غم او نيستی شپې ورځې ترخې تېرولې/ خدای تعالی(ج) په اور او سختيو کې ساتلی يو/ خلک هره ورځ په خپلو هډوکو او پوستکو څورونکي دردونه گالي/ |
| 减（排）额度 | د کمولو حصه/ |
| 减产 | په زياترو ولايتو کې غنمو کمښت پيدا کړی دی/ |
| 减法 | تفريق/ |
| 减价 | غنم د بازار د نرخ څخه ۵ افغانۍ په کمه بيه خلکو ته وړاندې کوي / |
| 减排 | د شنو خونو گازونو د خپراوي اندازې ټيټوالی/ |
| 减轻农民负担 | د بزگرانو له اوږو څخه زيات بارونه کم شي / |
| 减少 | کمي /کمښت/ کموالی/ کمي کول/ کمول/ لږول/ |
| 减刑 | د جزاگانو تخفيف/ |
| 减租 | د اجارې کمول/ |
| 剪 | بياتی کول/ هلته يې خپلې ښکلې زلفې وتراشلې/ |
| 剪彩 | روغتون د عامې روغتيا د وزيرې له خوا د پټی په پريکولو سره پرانيستل شو. / فيته پرې کول/قيچی کول/ |
| 剪刀 | بياتی/ قيچی / |

| | |
|---|---|
| 剪刀差 | د صنعتي او زراعتي موادو د نرخونو ترمنځ د اختلاف او نه موازنې د کمولو لپاره / |
| 剪枝 | هغوی له بزگرو سره د میوه لرونکو ونو د خړو بولو، دواشیندلو، د کیمیاوی سره د استعمال، د ونو د پیوندلو او ښا خونو د پرېکولو د صحیحو لارو چارو په برخه کې د نژدی څخه مرسته کوي / |
| 检查 | معاینه کول/ |
| 检查员， 视察员 | مفتش(ین) / |
| 检查站 | د تلاشی پوسته/ پوسته او پاټک ( اچول ) / |
| 检察长 | لوی څارنوال / |
| 检察院 | څارنوالي: دوسیې یې د څېړنې لپاره څارنوالۍ ته استولې دي / |
| 检察官 | څارنوال/ |
| 检察机关 | د څارنوالۍ ارگانونه/د څارنوالۍ د چارو ارگانونه/ |
| 检讨 | په خپل گریوان کې کتل یا خپل گریوان ته کتل / خپلو عیبونو او نیمگړتیاوو ته متوجه کېدل / |
| 检疫 | قرنطین / |
| 检阅 | د فلانی په ملگرتیا د احترام دگارد سلام واخیست / وروسته جمهور رئیس د تشریفاتی قطعی دگارد د احترام مراسم معاینه کړ / نظامی رسم گذشت / د تشریفاتي گارد احترام ومانه یا معاینه کړ او د هغه رسم گذشت یې وکوت./ دوی هم د معاینې په لوړ باندې ولاړ و. / |
| 简单的 | د استعداد معلومول په رښتیا یو اسان کار نه دی / بسیط/ په اسانۍ سره / |
| 简单的，朴素的，愚钝的 | ساده/ |
| 简单扼要 | په اجمالی توگه / لنډ لنډ ور په گوته کوم / |
| 简短，删节 | کتاب له لنډیز وروسته چاپ شوی دی/ |
| 简而言之 | په لنډه وینا ویلای شو چې... /که په لنډو جملو کې یې واخلو ، داسی ده .../ |
| 简历 | لنډه پیژندگلوي/ |
| 简明扼要 | په اجمال او اختصار سره یو څو ټکي څرکندوم/ په لیکنه کې د ویو لنډون او سپما خورا مهمه ده/ هر ویناوال باید په لنډو ټکو کې خپله موخه بیان کړي / |
| 简言之 | یعنی خلاصه ده چې پښتو د افغانستان د خلکو ژبه نه ده او نه دا لوی قوم د دې هیواد اوسیدونکي دی/ |
| 简要账目 | اجمالي حساب/ |
| 简易的 | هنرمندان داسندرې د موسیقی په ډیرو بسیطو الاتو سره تمثیلوي/ د فلمونو دوبلاژ اسانه اوبسیط کار نه دی/ دا سړک هم په ډیره سادگۍ سره جوړ شوی دی/ |
| 简政 | ساده اداره/ |
| 简装 | په عادی شکل چاپول/ |
| 碱地 | شوره ناکی مځکه/ |
| 碱性的 | تولې اسیدي کورې په قلوی کورو بدلی شوی/ |
| 见不得人 | له سپینې ورځې څخه ډارېدل/ په سپینه ورځ کې ویرېدل/ |
| 见到 | څو اوونۍ مخکې مو په کې سره وکتل / احمد محمود وکوت / |

| 见鬼 | له خوبه راغورځي او چيغې وايي: لعنت ! لعنت !/اه !لعنت پر شيطان !/ |
|---|---|
| 见死不救 | هغوی به له مونږ څخه شکايت وکړي چې مونږ بې له پوښتنا کېدو څخه د نجات لپاره هيڅ نه کوو/ |
| 见证人 | شاهد: مورږ د ټولنې د دغې مهمې او حياتي برخې د بيا جوړولو شاهدان يو/ |
| 建交积极 | د دواړو هيوادو تر منځ د لوی سفيرانو په سويه د روابط د ټينګيدو په باب يوه ګډه ابلاغيه خپره شوه/ |
| 建立 | همدااوس عمومي بې وسلې کوي او د ملی اردو جوړولو د دولت د پاملرنې وړ ګرځېدلی دی/ مورږ د نوي نظام د جوړولو لاره غوره کړې ده/ قايمېدل/ ايجادېدل/ نن ورځ د نړۍ نيکمرغي په کار باندې ولاړه ده/ |
| 建立国际机制 | د نړيوال ميکانيزم جوړول/ |
| 建立联系 | تعلق له...سره ټينګول/ |
| 建立相互信任 | متقابل اعتماد ايجاد کېدل/ |
| 建设 | جوړونه/ آبادي/ مملکت ودانول/جوړول/ |
| 建设的 | ساختماني/ تعميراتی/ودانيز/ |
| 建设性的 | دغې ټولې خبرې اترې په ډاګه وشوی او د دقت، صميميت او مثبتوالی له نظره اهميت لري/ د يوې تعميری او د وستانه روحيی او نظريی په رڼا کې/ د امنيت شورا دغه رغنده او غوڅه پريکړه د ستاينې وړ بولي/ د قانون د مسودی په باب رغنده او جوړونکی وړانديزونه لوي جرګې ته لېږدول/ رغنده او جوړونکی وړانديزونه/ |
| 建设者，基建工人 | جوړونکی/ودانوونکی/ |
| 建议 | وړانديز/ پيشنهاد/ |
| 建筑，建筑材料 | ور څخه غوښتنه کوی چې تعميراتی مسالح لکه خټې،خاورې،شګې،اهاک،خښتې،ډبرې په عامو لارو باندې وا نه چوي/ داورګا دی د ستېشن عمومي ساختمانی ساحه/ |
| 建筑，建造 | ودانول(ودان يې کړ)/جوړول/ |
| 建筑材料 | ساختماني مواد/ |
| 建筑公司 | ودانيز شرکت/ |
| 建筑木材 | عمارتی لرګی/ |
| 建筑物，大楼 | وداني/عمارت/ |
| 建筑业 | د عمراني چارو صنائع/ |
| 剑拔弩张 | او په يو بل پسې يې توره او ټوپک راواخيستل/ |
| 健康，正常 | سالميت/ |
| 健康的，健全的，完善的 | سالم/ روغ/ جوړ/ |
| 健康的身体 | سالم وجود/ |
| 健康发展 | سالم انکشاف/ |
| 健康状况 | صحی وضع (احوال)/ |
| 健忘 | سربدال/ زه هيرجن يم/ |
| 健忘症 | هېره/ نسيان/ |
| 舰队 | د امريکا د مخربو شپږمه نمره بحريه له ابنا څخه تېره او توري بحيرې ته به ننوځی./ |

| 践踏 | پايمالول(يو شی په پښو ښورول) / وابنه مې پايمال کړل/ ژوند يې پايمال شو/د ېر ملکونه يې پايمال کړل/ هغوی دا اصل تر پښو لاندې کړی دی/ دا د سوله ايز جريان د پايمالولو معنی لري/ د چا عزت تر پښو لاندې کول/ پايمالول/ وابنه يې پايمال کړل/ |
| --- | --- |
| 鉴定 | قضاوت کول/ |
| 鉴赏，审美力 | د ښې سليقې له مخې/ |
| 鉴于 | څرنگه چې ټول انسانان په يوه ټولنيز چاپېريال کې هستوگنه کوی ، نو.../ نظر د هندی مقاماتو دې چال چلند ته پاکستان تصميم نيولی دی چې.../ |
| 键 | بټن/ |
| 键盘 | سويچ بورد / |
| 箭 | غشی/ |

## jiang

| 江湖歌手，卖艺的 | قوال/ |
| --- | --- |
| 江南 | هغه سيمې چې د يانگڅی سيند په جنوبي خوا کې پرتې دي/ |
| 江山，政权 | سياسي قدرت / |
| 姜 | شونډ / زنجفيل/ |
| 将功补过 | د تېروتنو (اشتباه)د جبرانولو لپاره ښه کارونه ترسره کول/ |
| 将近 | کابو يا نژدی. دا دی خواوشا يو نيم کال تېر شو / نژدې دی چې لس بجې شی / |
| 将来 | په راتلونکو وختو کې/ په آينده کې/راتلونکې/ |
| 僵局 | که د منځني ختيځ سوله ايز جريان نور هم راکد پاتی شي نور نتايج به يې ډېر خطرناک وی/ د دواړو خواوو ترمنځ سوله ايزو خبرو اترو رکود ماتول/ د منځني ختيځ د بحرانونو د حل په باب د اوسني رکود ماتول/ خبرې د څو ورځو په موده کې دوه وارې له رکود سره مخامخ شوی/ |
| 僵硬 | جامد/دا سرائيلو په دې جامد موقف سره گمان نه کيږي چې دا تصور حقيقت پيدا کړي |
| 僵硬的 | احمد په نااطاعت کوونکو گوتو پنسل کنښېکښه / |
| 缰绳 | د آس ملونی يز چا ته ورکړه/ |
| 缰绳，牵绳 | مهار / پايې/ |
| 讲，操…语 | احمد په دري خبرې کوي / دري وايي / |
| 讲，宣讲 | زه به خپلې خبرې په بله غونډه کې تاسو ته واوروم / |
| 讲暗语 | شفر ويل/ |
| 讲道，说教 | موعظ = وعظ کول / چا ته نصيحت کول / |
| 讲故事 | خو احمد بيا بل راز کيسه کوی/ |
| 讲话，口述 | تقرير/ |
| 讲话的艺术（技巧） | د وينا او بيان سحر/ |
| 讲经坛 | ممبر/ |
| 讲究排场 | په شکلياتو او فورماليتی پسی گرځېدل/ په ظواهرو پسی گرځېدل/ |
| 讲究卫生 | په دغه هوټل کې د نظافت مراعات ښه نه کېږي، ځکه زيازه مشتريان د مچيانو د لاسه په تنگ دي/ دوی په صفايي چارو کې پوره معلومات ورسره مينه او عادت لري/ |
| 讲述 | دغه روايت د چا لخوا نقل شوی دی/ د طالبانو د تحريک د پاڅون کيسه يې را ته وکړه / |

| | |
|---|---|
| 讲坛 | ورته اجازه نشته چې په ټولنو کې شريک شي يا په منبرونو باندې د حکومت د روان حرکت په خلاف څه ووايي/ د خطابې مېز/ |
| 讲演，报告，讲课 | لکچر/ |
| 奖杯 | د جائزې کپ/ د قهرمانۍ کپ/ |
| 奖金 | نقدي مکافات/ |
| 奖金，奖励 | مجازات/ نقدي او مادي مکافات/ هغو کارګرانو ته به چه توليدات يې د سږکال په تناسب زيات وي، مکافات ورکړی شي/څو مليون ډالره چا ته د بخشش په توګه ورکړل شوې چې.../ د اطلاعاتو او کلتور د وزارت لخوا يوشمير مامورين او هنرمندان تقدير شول/ |
| 奖牌，奖章 | مدال/ |
| 奖赏，奖励 | جايزه/ انعام/ |
| 奖学金 | لايقو او مستحقو شاګردانو ته به بورسونه ورکړی شي/ سکالرشيپ/ |
| 奖章 | مدال/دی سپورټي ټولنې د سرو زرو(سپينو زرو ،ژړو )مدال ګټلی دی/ د جايزې مدال/ |
| 奖状，表扬信 | ستاينليک/ ښاغلي علم ته درېيمه درجه تقدير نامه ورکړی شوه. / |
| 降 | ارتېدل - لوېېدل: د انګريزانو بيرغونه چې ده راټول کړي وو ، د مزار پښو پلو ته يې وارتېږي/ |
| 降半旗 | درې ورځې به يې ملي بيرغ نيمه کښته ځړېده او پر قبر به يې د ګلونو څادرونه او اميلونه غوړېدل/ |
| 降到 | د پيسو قيمت او ارزښت پنځمې برخې ته راکوز شو/ د ... لګښت خپل نزولي قوس تعقيبوي/تيتېدل/ځوړول/ |
| 降低条件 | زه به د کانال د بيا پرانستلو لپاره د کنفرانس شرطونه نرم نه کړم/ |
| 降临 | که بله بلا يې پر سره راکوزېږي ، د هغو بيا غم نه کوي/ زما تکيه په خپل لياقت و او هرې ازموينې ته به په ډاډه زړه کيناستم ، خو د يوې ازموينې کاميابي پر ما پيرزوينه وه./ |
| 降生 | احمد په...کې دغې نړۍ ته سترګې وغړولې/ |
| 降雨，雪 | دغه دواورې دوهم ځل اورښت دی/ اسمان به وريځ وي او اورښت به وشي/ د واورې اورښت شروع شو/ |
| 降职 | پلانکی د وزارت د څوکۍ نه د رياست څوکۍ ته تنزل وکړ/ |
| jiao | |
| 交叉点 | دغه ښار د وسپنې د پټليو د تقاطع په نقطه کې واقع دی/ |
| 交恶 | کوريا له واشګتن سره په کړکيچ کې ده/ شمالي کوريا او سمهال له واشنګتن سره په کړکيچ کې ده/ د...او ... ترمنځ بدی پيدا شوه / مقابله/ |
| 交锋 | دوی ځايونه د دښمن سره په تصادماتو کې اچولی دی/ يو تر بله سره مخامخ کېدل/ |
| 交给，交付 | دا خبره د جګړې له اعلان سره چې د اسرائيلو طرفدارو لويديځو مطبوعاتو ته ورحواله کړی دی، ډېر توپير لري/ د هغوی تاکتيک ته به يوه خطرناکه ضربه ورحواله کړي/ تسليمول/ |
| 交换 | او له هغه جاسوس سره چې په کوم هېواد کې بندي و ، بدل شو/ حکومت به يې هېچا ته هم د چا د پرېښودو په بدل کې پيسې ور نه کړي /احمد او محمود د لاسليک شوی موافقه ليک سندونه تبادله کوي/ له چا سره چې په امريکا کې بندي و ، بدل شو/ د ... په بدل کې/ راکړه ورکړه/که دوی خپل تاکتيکونه هر څومره بدل کړي/ |

| 交火 | نطاق د هغوی ترمنځ د ډزو د تبادلې خخه راپور ورکړ/ د ... د توپچی قوا و ترمنځه يو تر بله ډزي رواني دي/ جګړه ونښته/ |
|---|---|
| 交接 | د يو زيرمتون د کليو تسليمي/ |
| 交流 | ليږد راليږد يا راکړه ورکړه/ تګ راتګ/ تبادله/ |
| 交流电 | د نولس زره کيلوواټو برېښنا د متناوب جريان موتور/ |
| 交流球艺 | د لوبې مهارت يې سره تبادله کړ/ |
| 交纳，交付 | دولتي واحد حساب ته د ماليې تحويلول يا تحويلېدل/ |
| 交朋友，随同，陪同，伴随 | (له چاسره)ملګرتيا کول/ |
| 交钱 | په بيمه کې د شاملېدو لپاره څو يوانه تحويل کړي دي/ |
| 交税 | موږ د دې ځمکو محصول ورکړی او سندونه يې په لاس کې لرو./ د کورونو خاوندان د محصول د تحويلۍ پارچې لري / |
| 交谈，谈话 | صحبت/ |
| 交替的 | پانې يې متناوبې دي / |
| 交通 | ترافيک/ترانسپورت/ |
| 交通灯 | د ترافيک څراغ/ |
| 交通堵塞 | په څو ولايتونو کې چې ډېره متره واوره پکې شوی دی د اورګاډيو ، موټرونو او الوتکو تګ راتګ بند شوی دی/ |
| 交通工具 | دغه لار به ژر د ترافيکی وسايلو د تګ راتګ لپاره چمتو کېږي/ |
| 交通警察 | رسمي او شخصي ګرځندی موټرونه د ترافيکی وظيفه لرونکو په لارښوونه په ټاکلو ځايونو کې پاک شي/ |
| 交通事故 | ترافيک پيسه/ ترافيک تصادمات/ |
| 交通线延仲 | د مواصلاتو د ليکارو تمديد / |
| 交通要道 | مهمه مواصلاتي لار/ د مواصلاتو مهمه لار/ لويې مواصلاتي لارې/ |
| 交通中断 | د فرانسې په ځينو سيمو کې د ډېرې واورې د اوريدو په اثر له نورو سيمو سره د سل ګونو کليو د مځکې د لارې رابطه شلېدلې ده/ |
| 交头接耳 | هغوی زما په باره کې غوږی غوږی کېدل/ |
| 交响乐队 | ارکسترا/ |
| 交响乐团 | د سمفونی ارکسترا/ |
| 交易 | مصر به د فلسطين د خلکو د خود اراديت حقوقو معامله ونه کړي/ خلک په ورځنۍ راکړه ورکړه کې بيړنی اسعار کاروي/ډېرې معاملې په افغانيو نه تر سره کېږي/ ستړې راکړې ورکړې په ډالرو کېږي/ له... سره معامله کول/ نظامي مقاماتو د بانکونو د بندولو په ترځ کې ټولې بانکي معاملې منځ کړی دی/ ور ته معامله کول/ |
| 交战的 | محارب هېوادونه/ |
| 郊区 | د ميونيخ د ښار په ورځېرمه کې/ |
| 郊游，柏油，沥青 | قير/ |
| 娇惯，爱抚 | ناز/ |
| 娇生惯养 | هغه په ناز او نعمت لوی شوی دی/ |

| 娇养的，娇嫩的 | نازولی/ |
| --- | --- |
| 浇，灌溉 | ته اوبه ورکول/ |
| 浇花 | ګلانو ته اوبه ورکول/ |
| 骄傲 | کبر او غرور یې پیدا کړ/ خولې به یې کړه ابښې ده / |
| 骄傲的，傲气的，自高自大的 | مغرور/ |
| 骄傲地，自豪地 | په سر لوړی/ مفتخر/ سربلند/ سرفرازه/ |
| 骄傲自大 | تر څو یو په بل باندې فخر (تکبر)و نه کړئ/څوک چې د خلکو په وړاندې کبر او لویې کوي.../وګوره چې هغه څه په ډپ کې ګرځي / مغرورانه چلند/ له نورو څخه ځان پورته ګڼل/ |
| 胶 | ربړ/ |
| 胶卷 | فلم/ |
| 胶囊 | کپسول/ |
| 胶片，底片 | فیته/ فلم/ |
| 焦点 | دا د اوسنۍ مجادلې یو نوی مرکز ګڼل کېږي/ |
| 焦急，迫不及待 | تلوسه/ |
| 焦虑 | دی مضطرب و / |
| 焦炭 | کوک/ |
| 焦头烂额 | چا ته ډېره سخته ضربه رسول/پرچا سخت ګزارول/ د کار موندلو په لټه کې ډېر سرګردان وم/ |
| 角 | معلومه خبره ده چې نرغرڅه د ښاخونو لرونکې وی او ښځې هوسۍ ښاخونه نه پیدا کوي/ |
| 角，犄角 | ښکر/ |
| 角度，斜角 | زاویه/ له مدار سره یې د انحراف زاویه ۳ درجې ده/ |
| 角落 | کونج / څنډه: د دستګاه یوه څنډه/ هغوی د خپلو ګوتو په ګوتو کې ناست او د زړه وینې څکې/ د ښار په ګوټ ګوټ کې د غوښو د ټکولو ماشینونه رواج شوی دی/ باید د تیارو کنجونو څخه راوویستل شی/ د کوټې په کونج کې یو میز پروت دی / د میز پر څنډه / |
| 角色 | رول/ په دې خونړۍ ډرام کې چې زورګیرو کوم پاټونه لوبولي او یا یې لوبوی، انسانیت ورته زړه نښي تینګولی/ |
| 侥幸 | پر ته له خولو او وینو څخه د بخت او طالع له لارې موفقیتونه په اسانۍ سره لاس ته راتلای نه شي/ له نیکه مرغه ژوندی پاتې و/ |
| 狡辩 | دوه ژبې کول/ |
| 狡猾 | حیله ناک/ محیل سړی/ خپلې مکارۍ سترګې یې پرانستلې/ مکر/ ماهر چلونه/له مهارتې نه ډک چل/ |
| 绞架 | دار ته یې دوراوه ، غرغرې ته یې وړاندی کړ/ صدام یې غرغرې ته ودراوه/ صدام د اختر په ورځ غرغره کړای شو/ |
| 绞肉机 | د غوښو د ټکولو ماشین/ دغوښو د میده کولو او ټکولو ماشین/ |
| 绞绳 | پړی زیږ او تیز دی/ د دار پړی/ زما په غاړه کې د پانسۍ پړي مه اچوئ/ زما په غاړه کې د پانسۍ پړي مه اچوئ ، مخامخ مې پر ټټر د ګولیو بخې تیرې کړئ/ |
| 绞死，吊死 | موږ غواړو هغوي ټول غرغره کړو./ |

| 绞索 | اوس خبره داسې حد ته رسيدلې چې پروپاګند يې شنډ او ظلم يې د غاړې زندۍ شوې دې / |
| --- | --- |
| 绞刑 | يو سابقه لرونکی مجرم په دار وځړول شو / په دار خيژول/ په دار کول/ غرغره کول/ په زندۍ کول/ په سولۍ خيژول/ دار ته يې دوراوه ، غرغرې ته يې وړاندی کړ/ صدام يې غرغرې ته ودراوه/صدام د اختر په ورځ غرغره کړای شو / |
| 饺子 | د جياو څه په نامه خوراک خوري چې له اوړوڅخه جوړېږي او په منځ کې غوښه يا سابه وي / |
| 饺子馆 （包子馆） | د اشکو خوړنځی (د منتو خورنځی ) / |
| 矫健 | د دغه باز د الوتلو رفتار ډېر تيز دی/ |
| 脚 | پښه/ |
| 脚边 | د ميز پښو ته يو چپه شوی بوتل ليدل کېږي/ |
| 脚步声 | د چا د قدمونو ښکالو / د باندې د پښو کړپی اورېدل کېږي/ دواړه د قدمونو ښکالو ته متوجه شول /کړپهار /اوس يې د پښو کړپاړې نه شي اورېدای/ د پښو په ځپ ځپ يې ناظر له ځايه جګ شو / |
| 脚底（鞋底） | د پښې تلی(د بوټو تلی )/ |
| 脚关节 | د پښې بند/ |
| 脚后跟 | بونډۍ(بونده ) /. |
| 脚镣 | ځنځير/ په زنځيرونو تړليو پښو يې د دار په لور ګامونه پورته کړل/ |
| 脚镣手铐 | په پښو يې زولنې او ولچک لاسونو يې هغه صحنې تمثيلوې چې دغو پوځيانو پر بنديانو راوستلې وې/ |
| 脚腕（踝骨） | ښنګرى/بجلکه/ |
| 脚印 | په أخر کې د ټام سترګې د پښو په پلونو ولګېدلې چې په ځمکه باندې ايښودل شوی وو/ پل/ پی/ |
| 脚掌 | تله/د پښې ورغوی/ |
| 缴获 | يو زيات شمېر وسلې غنيمت يووړې/ د غنيمت لاس ته راوړل/ غنيمت په ډول تر لاسه کول/ په غنيمت نيول/ دا ټوپک ما ولجه کړی ، پرون يې ما ته ښه خدمت وکړ/ |
| 缴纳办法 | د ماليې او محصول د ورکړې ډول/ |
| 缴械 | خپله وسله په ډاګ ايښودل/ |
| 叫，召唤 | احمد محمد راوغوښت او ور ته يې وويل چې مينجر صيب دې غواړي / |
| 叫喊 | شور او زوږ پر جوړول/ |
| 叫好 | هلو ځلو ته شاباس وايي/ټپول/ |
| 叫来 | ملا صاحب يې هم راووست / |
| 叫嚷 | د ... هنګامه توده کړه/ |
| 叫做 | داسې وګړيزو او ټولنيزو هڅو ته د تاريخ په پړاو کې انقلابي حرکت وايي چې د ملتونو په تاريخ کې د عطف نقطې بلل کېږي/ نومېدل(نومېږي، نومېده) / |
| 轿子 | ډولۍ/ |
| 较量 | د هېواد د آزادولو په غرض يې د نړۍ له زورور طاقت سره پنجه ورکړه/ زور ازمويل/ زور وهل/ دواړه بيا سره ودرېدل او زورونه يې وهل/ د زور ازموينه/ځان د چا سره په جوال کې اچول/ |
| 教，教授 | چا ته لوست ويل/ور زده کول/ |
| 教长 | امام/ |

| | |
|---|---|
| 教导 | ارشاد (ارشادات ) په اسلامي ارشاداتو کې داسې راغلي دي ... / |
| 教课 | ښوونه کول/ |
| 教练员 | د خارجي او داخلي سپورتي روزونکو په واسطه هغوی ته په دې باب درس ورکول کېږي/ د لوبو لارښوونکی/ روزونکی استاد /مربی / |
| 教师 | معلم/ ښوونکی/ |
| 教师岗位 | د ښوونوالی یا معلمی له دندې څخه لرې پاتې شوې او اوس یوه اجیره یې / |
| 教书，教学 | تعلیمول/ |
| 教唆者 | د دغه برید زده کړې ورکوونکي له پولې ها غاړې دي / |
| 教堂 | کلیسا / |
| 教条 | ډوګمه/ |
| 教条主义 | ډوګماتیزم/مذهبي تعصب/ |
| 教学 | تدریس(درس ورکول): دغه ښوونکی به د بیولوژي،فلزیک او ریاضی په برخو کې تدریس وکړي/ عصري تعلیم او تدریس په هیواد کې غلبه مومي/ خپل ځان ته پخپل ځان تعلیم ورکړه ! / احمد په پوهنځي کې د نړیوالو حقوقو ښوونه وکړه / |
| 教学大纲 | د ښوونځي نصاب / تعلیمي نصاب/ |
| 教学方法 | زمونږ ښوونکی باید د ښوونې او تدریس له نویو میتودونو او شیوګو سره آشنایي پیدا کړی/ |
| 教训 | درس(درسونه ) / کلّه به زه ورشم او هغه به په سزا ورسوم/ اوس به دې سم کړم/ له ناکامۍ نه تجربه اخیستل/ چا ته د عبرت درس ورکول/ باید هر یرغلګر څواک د چا له ترخه برخلیکه د عبرت درس واخلي / |
| 教养的，文雅的 | مودب/ |
| 教养院 | دارالتادیب ډ کوچنیو مجرمینو یو اصلاحی او تربیوی مرکز دی/که چیرز ماشومان جرم وکړي، دارالتادیب ته استول کېږي/ |
| 教义 | په اسلامی دنیا کې د اسلام د ډوګمې خاص او همه رول/ د دین ارزښت/ شریعت/ |
| 教育 | هغه خپل تحصیلات په بېجینګ کې سر ته رسولي دي / د ماشومانو په ښوونه او روزنه کې/ د کوچنیانو په مانۍ کې دې ته توجه کېږي چې کوچنیانو ته د پوهنې زده کړه ورکړي/ښوونه او روزنه/تعلیم و تربیه/ تعلیم(تعلیمات ) / د.... تربیت کول/ معارف/ |
| 教育部 | د.معارف وزارت /د ښوونې وزارت / د زده کړې وزارت / |
| 教育革命 | د پوهنې په برخه کې انقلاب/ |
| 教育计划 | روزنیز پروګرام/ |
| 教育制度 | تعلیمي نظام/ |
| 校对 | ما هم د ملي او رسمي وظیفې په توګه نقل شوې نسخه له دریواړو نسخو سره مقابله کړه/ نیرنګ عشق د پښتو ټولنې یوه بل غړی مقابله او تصحیح کړی دی/ دی غواړي چې په خپل نوی لوی قاموس باندې دوهم نظر واچوي او د چاپ لپاره چمتو کړي/ اهتمام/ |
| **jie** | |
| 阶层 | پاټکی / طبقه/ |
| 阶段 | اوس زمونږ هېواد د بیا جوړولو او ودانولو په پړاو کې دی/ زمونږ ټولنه داسې پړاو نه ده رسېدلې چې هېڅ راز ستونزه ورته لرې/ مرحله/ |

| 阶段性的 | پړاويز /مرحله ايز/ ائتلافونه مرحله يي بڼه لري او دوامداره نه وي. / |
| --- | --- |
| 阶级社会 | طبقاتي ټولنه/ |
| 阶梯 | د تکنولوژۍ په پوړيو سپوړمۍ ته پورته کېدل/ |
| 接班人 | احمد غوښتل چې د چا ځای ناستی وپيژندل شي/ احمد د چا ځايناستی شو/ زمونږ ځوانان د دې مقدسی خاوری راتلونکی وارثان دی/ |
| 接触 | دوی به هره ورځ يوازې له سلو تنو سره چې دوی ټول د هر ډول ناروغۍ له نظره معاينې شوی ناسته ولاړه ولري / مصر له اسرائيلو سره د فوځي تماس د ليرې والی په باب موافقه لاسليک کړ/ دغه ناروغي له... سره د تماس يا اړيکې له لارې خپرېږي/ |
| 接待 | په هر ځای کې د چا تود هرکلی او ميلمه پالنه وشوه. / دا هوټل ۲۷خونې لري او په يوه مياشت کې ۴۵۰ سياحين پالي/ |
| 接待主任 | د پذيرايي مدير/ |
| 接管 | په زور سره يې د هغه هيواد له حکومت څخه ګرد قدرتونه د خپل لاس او اداري لاندې راوستلي دي/ |
| 接轨 | د دولتي ادارو کاري څرنګوالی بايد د اوسنۍ پيړۍ منل شويو معيارونو سم عيار شي/ |
| 接见 | صدراعظم د عراق له نوي سفير خپل حضور ومانه/ |
| 接近 | احمد غواړي چه ستا سره تقرب وکړي/ پلانکی حکومت ته مقرب دی/ |
| 接力赛 | ريلی ځغاسته/ |
| 接上 | دغه سيمه له بحيره عرب سره اړخ لګوي/ په شمال غرب او غرب کې په زياته برخه له افغانستان او يوڅه هم له ايران سره لګېږي/ له...هېوادونو سره اتصال لري/ |
| 接上页 | په تير پسې/ |
| 接生 | قابله ګۍ نوی ميتود / په نوی طريقه قابلګۍ چارې اجرا کول / |
| 接收，接受，接纳，采纳 | قبلول(قبولول) / |
| 接收机（电视等） | اخزی دستګاه / |
| 接受病人 | ناروغان منل(قبلول) / |
| 接走孩子 | له ځان سره خپل ماشوم بوځم/ |
| 接通管子 | ضعيف سړی د احتياطی وينو څخه يوه ډکه لوله له ځانه سره په جيب کې اخستی او د رګو سره يې وصل کړی وی/ |
| 接线员 | تيلفونچی/ |
| 接踵而来 | د طالبانو د واکمنۍ د پرزولو وروسته ډېرې ناخوالې او دردونکې پېښې يو د بل پسې وشوې او کېږي چې... / ناخوالي او دردونکي پيښې يو د بل پسې وشوې او کيږي چې... / |
| 揭不开锅 | د امين پلار مرګ حال دی، کاله کی ارګانه هم نه وه/ يو داسې وخت راغي چې د ده څو شپې ورځې د خوړلو څه پيدا نه شو او نهار نهور به ګرځېده/ |
| 揭穿 | د مرستون بد حالت يې ډاګيز کړ/ |
| 揭穿，揭露 | لوی څارنوال اکثر ليکوال د هيواد د بدمرغۍ د عواملو راسپړل او په ګوته کول خپله وظيفه ګڼي/ ميدان ته راايستل/ افشا کول/ حقيقي حالات ټولو ته معلومول(څرګندول) / دا خبره يې مطبوعاتو ته نه ده په ډاګه کړې/ احمد د مطبوعاتو پر وړاندې له دې پلان پرده پورته کړه/ د چا کتاب له لسګونو پټو رازونو پرده ايسته کړه/ |

| 揭短 | د چا پرده لوڅول / يو بل بد مه هيسوئ ( ايسوئ ) او يو بل ته مه شا کوئ / يو بل ته شا مه گرزوئ/ |
| --- | --- |
| 揭发 | د دادري فساد ستونزه يې رابرسيره کړه / |
| 揭开 | د اسرارو له مخې پرده نه ده پورته شوې /کاغذ له..څخه پورته کول / دا حقيقت د چا لخوا برملا شو / د اسرارو له مخې پرده پورته کول / |
| 揭秘者 | پرده پورته کوونکی يا راز پاشونکی / |
| 街，巷，胡同 | کوڅه / نکاح خط د ښاروالیو په منطقو کې د ناحیې د مدير يا د کوڅې د وکيل په تصديق د محکمې له پلوه ورکول کېږي /ښاري هستوګنځی/ |
| 街道办的 | داسې فابريکې چې کوڅو او واټونو د اوسيدونکو له خوا اداره کېږي/ |
| 节，章，条，条文 | ماده/ |
| 节，节日 | اختر/ |
| 节哀 | د جميل صبر غوښتنه کوي/ کورنۍ ته دې يې ژميل صبر په نصيب شي/ |
| 节节胜利 | پر له پسې بری ګټل (لاس ته راوړل ) / |
| 节目 | پروګرام/ پارچه/ |
| 节目单 | د پروګرام ليست/ |
| 节省，保留 | سپمول/ |
| 节水农业 | د کرنې هغه سيستم چې کمې اوبه پکې استعمالېږي/ |
| 节外生枝 | مشکلې مسئلې منځ ته راوړل/د پيچلو مسئلو باعث کېدل/مشکلات منځ ته راوړل/ |
| 节衣缩食 | د خوراک او پوښاک د سپما له لارې/ |
| 节约 | څوک چې له چا سره رخه او کينه لري، نو د هغه چوغلی بايد تر وسه وسه د اسعارو په مصرفولو کې له سپما څخه کار واخستل شي/ مونږ هېڅ سپما کولی نه شو /که خوار او غريب سيما ولري خامخا بډای کېږي/ |
| 节制，禁忌 | له.. څخه پرهيزول / |
| 劫持 | د امريکا سفارت د چا يرغمل نيولی و / احمد د چا لخوا وتښتول شو / دغه بېړۍ د سوماليا سمندري غلو تښتولې وه / يوه بېړۍ سمندري غلو برمته کړه/ |
| 劫后余生 | ملي آرشيف له چور او چپاول نه روغ رمټ پاتې شوی او ټول اثار يې سالم پاتې دي/ |
| 杰出的，显著的 | د يادونې وړ هنري استعدادونه وښودل شول/ دوی ډېر ښه شهرت درلود او په کار کې وتلی خلک وو / |
| 杰出的人，壮士，英雄 | اتل/ |
| 杰里布（相当于公顷） | جريب / |
| 杰作 | د انسان خلقت د طبيعت يو شاهکار دی/ |
| 拮据 | احمد د جيب لخوا کمزوري و او نغدي يې نه درلودې / |
| 洁净的，纯洁的 | سپيڅلی/پاک/ |
| 洁身自好 | احمد ډېر زيات د پاکۍ خوښوونکی دی/ |
| 结，系，连接 | تړل/ |
| 结冰 | يخ نيول/ |
| 结成 | غوټه کېدل/ |
| 结构，组成 | ترکيب/ |
| 结果 | دغه پېښه د يو ناوړه تفا هم زېږنده او د دواړو لوړو چارواکو د غوښتنې پر خلاف ده/ دغه |

| | |
|---|---|
| | ټولې برياوې خپله د پوهنې د وزير او د ده د همکارانو د پر له پسې هلو ځلو پايله ده/ خو څه کوچ يې ترې تر لاسه نه کړل / مېوه نيول/ عاقبت/ نتيجه/پايله/ پايله دا شوه چې ولس يو ډول پټې غوسې په مخه کړ/پايله دا چې.../ |
| 结合 | په ژوره توګه له خلکو سره يو ځايېښت ګډيل / |
| 结核病研究所 | د توبرکلوز پلټنې انستيټوټ/ |
| 结婚（找丈夫） | دوی واک لری چې په خپله خوښه مېړه وکړي/ |
| 结婚，嫁 | ودېدل/ |
| 结伙 | کله چې د خوراکي موادو د رياست اوړه هلته ولېږدول شول،يو زيات شمېر محتکرينو ټولنه کړی او... / احمد غواړي چې محمد له خپل ځان سره ملګری کړي/ |
| 结晶 | د عقل عالي جوهر/ |
| 结局 | د ديکتاتورانو انجام همداسې وي/ د بدمرغۍ انتها/ |
| 结扣 | پړی دومره پرېړ او غوټې يې غټې او کلکې وې / |
| 结论，论证 | استدلال/ |
| 结盟 | کرزي بنايي پاکستان ته د ملګرتيا لاس ورکړي / |
| 结社 | د ټولنې جوړولو حق / |
| 结束 | ډېرو پوښتنو او شکونو ته د پای ټکی کېښودل شو/ سياسي لانجو ته خاتمه ورکوي/ پرځمکه يې وغورځاوه او ژوند ته يې خاتمه ورکړه/ د دغو خبرو د پرونۍ غونډې له ختمېدو وروسته/ هغوی د خپلې الوتنې پروګرام په پوره ډول سر ته ورساوه او مځکې ته د راښکته کېدو په حال کې وو/ د الوتنې د پروګرام له بشپړيدو وروسته/ د چا د واکمنې تغر په ټولېدو و / د نيمې پېړۍ جګړې ته د پای ټکی کېږدی/ په دې توګه د اساسي قانون په باب ډېرو پوښتنو او شکونو ته د پای ټکی کېښودل شو/ مشکلاتو ته په خپله ملي هڅه او زيار د پای ټکي کېږدو او تېرې خپل منځي ناخوالې په هېرو وشمېرو / د افغانستان پارلمان په دوهم کال پای کېښود/ پای ته رسېدل/ |
| 结算 | لومړی بانکي حساب په يورو شول/ د هوټل مصارف په يورو شول/ له بده مرغه د دولت ستر حسابونه د ډالرو له مخې سنجول کېږي / |
| 结余 | له حاجت نه زياتې پيسې/ د خپلو اړتياو له پوره کولو نه علاوه يوه اندازه پيسې دوی ته پاتې کېږی/څه مازاد هم په لاس راځي/ |
| 结怨 | که د دواړو ترمنځ کوم زړه بدی او خپګان پيدا شي / |
| 结帐 | دغه تاوان به د شرکتونو د حسابونو له تصفيې نه وروسته هغوی ته ورکړي / هر وخت چې مربوطه موسسه خپل حسابونه تصفيه کړی، نو دغه موټر به بېرته په فعاليت پيل وکړي / د حساب او بقاياو د تصفيې په باره کې يو مفصل رپوټ/ |
| 结子 | عقده: د زړه عقده/ پيچلې عقده/ |
| 睫毛 | باڼه(باڼوګان) / |
| 截击敌人 | د دښمن قطع پرې کول/ |
| 截肢 | بدن پرې کول/ |
| 截住话头 | خبره وچول/ |
| 竭尽全力 | د افراطي کوښښ له مخې(يو کار کوي) / د خپل توان په اندازه سره/ په نفوذ لټولو کې يې خپل ټول کافت په کار اچولی دی/ تر خپلې وسې پورې/ |
| 竭泽而渔 | د ډنډ ټولې اوبه خوشې کوی او له وچ شوی کاسې څخه يې کبان نيسي/ |

| | |
|---|---|
| 姐姐，妹妹 | خور(خویندې)/ خویندې میندې / |
| 解除（封锁） | بندیز لغوره کول/ |
| 解除，摆脱 | له...څخه ژغورل/ |
| 解除禁令 | د... تحریم خوشې کول/ |
| 解除思想武器 | د ... په اثر باید د چا فکر خلع سلاح نه شي/ |
| 解除武装 | بې وسلې کول/ د وسله والو ډلو بې وسلې کول/ |
| 解除职务 | فلانی خپل ماموریت بېرته شو / |
| 解除指控 | له څانه د اتهام لیرې کول/ |
| 解冻 | یخ ویلېدو شروع کول/ |
| 解放 | آزادول/خلاصول(خلاصوی، خلاص یې کړ)/ |
| 解放和发展生产力 | د تولیدي قواوې آزادول او پرمخبیول/ |
| 解雇工人 | کارگران له کار څخه وایستل شول/ |
| 解恨 | ما د میوند پر میدان په غلیم زړه سوړ کړی و/ په احمد مې لا زړه نه سوړ شوی/ |
| 解决 | حلول/ حل وفصل/ |
| 解决分歧 | د اختلاف له منځه وړل/ |
| 解开纱布 | پټکی خلاصول/ |
| 解散 | منحلول/ د کوریا د وحدت او احیا لپاره د ملگرو ملتو کمیسیون باید ړنگ کړی شي/ د ترکیې یوې محکمې نوموړی گوند لغوه کړ/ شوری د باچا په امر ماتیدلی شي/ پارلمان حق لري چې حکومت ساقط(منحل)کړي/ |
| 解散，取消 | د چا شرکت منحل او شتمني یې ضبط کړه / |
| 解释 | د قوانینو تفسیرول/ هغه خپلو شاگردانو ته د ( څنگه باید خپلو حافظه پیاوړی کړو؟) په باره کې تشریحات ورکول/ سادات فلسطیني مشرانو ته خپل موقف توضیح کړ/ ده د نوموړو په باب د توضیحاتو ورکولو په وخت کې وویل.. / د دغه تعبیر له مخې/ توضیح (توضیحات) / تفسیر/ بیانول/ |
| 解释定义 | هغه د خپل پوره تعریف په شرحه کې لیکي / |
| 解释性的 | نمایندگانو له رایو ورکولو نه وروسته د خپلو توضیحي ویناوو په ترڅ د موافقه لیک د محتویاتو په مقابل کې خپل شدید نه رضایت څرگند کړ/ یوه توضیحي وینا یې وکړه/ |
| 解脱 | خلاصون/خلاصول/ له اقتصادي نفوذ څخه یې ځان بچ کړی دی/ |
| 解职 | له وظیفې څخه عزل/ |
| 介入，关连 | ازادي دفرد او اجتماع په سرنوشت کې ډېر زیات دخل لري/ هغه کار چې یو سړی په خپله اراده نه کوي او دوه اختیار پکې هېڅ دخل نه لري، د ده کار ورته نه شو ویلی/ |
| 介绍 | چا ته د خپلو ارزښتونو پېژندگلوي/ نورو ته ورپېژندل/ د چا ژورنالستکي فعالیتونه یې راوسپړل/ احمد په خپل کتاب کې د چا پیژندگلوي داسې کړې ده .../ هغه ته یې نور ملگري وروپیژندل/احمد محمود د چا په واسطه یوې ښځې ته وروپېژانده/ د چین حالات ورپېژندل/ معرفي کول/ |
| 介绍信 | معرفي لیک/ معرفي خط/ مونږ هم په خپل وار له خارجیانو سره د هېواد په پیژندگلوۍ کې برخه اخلو/ د هېواد د فرهنگ او تاریخ د پېژندنې په غرض/ |
| 戒骄戒躁 | له غرور او تند خوی( تندی) څخه ځان ژغورل/ |
| 戒严 | له یوې بجې نه وروسته د بزکشۍ تر پایه پورې د بگرامیو د میدان خط السیر بیخی تړل |

| 睡着的人 | بیده سړی خرهاري او خورس کوي او د خورس سره یې ثانیه په ثانیه ( غوم غوم ) هم خیژي/ |
|---|---|

## shun

| 吮，吸 | روږل/ |
|---|---|
| 顺差 | مثبت توازن یا بیلانس: د خارجي تجارت مثبت بیلانس مجموعاً ۱۷ میلیاردو ډالرو ته رسېدلی دی/ د افغانسان د تجارت بیلانس اکتیف دی/ |
| 顺从 | دوی د وسلو تولید کوونکو هېوادونو هر شرط ته غاړه پسته کوي/ روابط پر له پسې په مساعد ډول مخ په وړاندې روان دي/ |
| 顺利地 | د نړی د پولي خدمت په باب تجارتي خبرې اترې اوس په سالم ډول رواني دي/ په عادي توگه/ |
| 顺致崇高的敬意 | د موقع په غنیمت سره فایقه احترامات تجدید کوي/ بیا خپل زیات احترامات نوی کړم ! / |
| 瞬间 | په یوه شېبه/ لمحه/ په درنګ شېبه کې مې ولیدل چې، د سترګو په رپ کې/ دم: تر دغه دمه/ په څو لحظو کې / |

## shuo

| 说，说话，念书，唱歌 | ویل(وایي،ویې وایه یا ویې ویل) /گپ/ |
|---|---|
| 说白了 | په سپینه وینا/ |
| 说穿了 | په ډاگه باید وویل شي چې ... / په عام ډول د هغه معنی ... رقابت کول دي/ په څرگند ډول ویلی شو چې ... / د دې هر څه سره سره بیا هم د بیا رغونې هېڅ نښې او اثار نه تر سترگو کېږي/ |
| 说大话 | په پښتنو کې یو متل دی چې وایي دا وړې خولې او غټې خبرې سره نښې نه ښکاري/ |
| 说到底 | خو اصل خبره دلته ده چې د مخدره موادو د تجارت او لېږدونو مسئول څوک دي ؟ لنډه دا چې.../ په اصل کې/ |
| 说到做到 | څه چې وایي ، باید هغه وکړي / |
| 说道，说教 | مواظه (مواعظ ) / |
| 说得天大 | غر غټول/ |
| 说的就是这个 | بو بام دوه هوا همدې ته وایي/ |
| 说法 | گونگوسه/انگازه / |
| 说服 | خپل فکر او اراده یې هغې ته وویل او دا یې هم قانع کړه/ تزافی له یوگاندا څخه د اسرائیلو مشاورینو په ایستلو باندې د امین په راضي کولو سره یو ربنتیانی بری تر لاسه کړ/ هغه باید لومړي کانگرس ته قانع وکړي چې دده دغه پالیسي ومني/ |
| 说过了头 | احمد له خپل صلاحیت څخه لوړه خبره کړې وه / |
| 说和 | د چا ترمنځ روغه جوړه کول/ |
| 说话不算数 | څومره چې وایي ، هغومره نه خیژي/ |
| 说坏话 | را ته بد ویل شوي دي/ |
| 说教 | دغه جریان پخپله د چین په حکومت پورې اړه لري نه د لویدیځو هېوادو د مشرانو په مواعظو پورې/ |
| 说来话长 | هغې وویل دا نو یوه اوږده کیسه ده/ |
| 说明 | معرفه/ خو احمد دا سپینه اوکره و نشوای بللای چې تپیان سیمه ایز وگړي وو/ تعریف/ |

| | |
|---|---|
| | بيانول/ |
| 说下去 | خلمي خپلې خبرې پسې اوږدې کړې او وړاندې يې وويل... / |
| 说笑话，嘲笑 | مسخره/ټوکه/ |
| 说些别的 | کېدای شول چې نور څه دی هم ويلی وای / |
| 说这番话 | دغه څرګندونې چا وکړې / |
| 硕果累累 | ډېر بار کول/ |
| **si** | |
| 丝的 | وريښمين/ |
| 丝毫 | هيڅ خارجي قدرت ته به د سر د يوه ويښته په اندازه اجازه ور نه کړ شي چې زموږ په داخلي چارو کې لاس وهنه وکړي / |
| 司法 | قانوني واک/د واکمن د ملامت حدور/عدلي چارې/عدليه/ |
| 司法保护 | د عدليې له خوا ساتنه/ |
| 司法部 | د عدل وزارت / د عدل وزير / |
| 司法的 | عدلي/ |
| 司法追查 | تر عدلي تعقيب لاندې نيول کيدل/ عدلي او حقوقي تعقيب / |
| 司空见惯 | دغه اجتماعي جرم هم ډير باب دی / |
| 司库 | معتمد/ |
| 司令 | قوماندان/ |
| 司令部 | قوماندانې/ د شمالي ويتنام د قواوو مرکزونه په يو ولايت کې موقعيت لري/ |
| 司令部人员 | د قرارګاه منسوبين/ |
| 私利 | شخصي ګټه / |
| 私人财产 | شخصي شتمني / |
| 私人投资 | شخصي پانګونه/ |
| 私人医疗 | خصوصي طبي/ |
| 私商，个体商人 | انفردی سوداګر (فردی) |
| 私生子 | غير شرعي اولاد/ |
| 私通 | د فلانی مور د بل سړي سره لار درلوده/ هغه په پټه سره له يوې ښځې سره لار ساتلې/ |
| 思潮 | فکري تمايل/ |
| 思考 | دا وخت د ده د تفکر قوه ډېره پياوړې شوې او د فکر ژورو ته رسېدلی و/ يوه د غور وړ خبره / سوچ(وهل) /فکر کول/ چورت وهل/ |
| 思路，想法 | دغې پېښې چا ته د ننني ستيتو سکوپ مفکوره ورکړه/ |
| 思路敏捷 | د حساس ذهن خاوند دی/ |
| 思虑 | احمد د خپلې روغتيا په هکله هر وخت فکرمند دی/ |
| 思念 | دوی ته خپل کور او وطن ډېر وخت يادېږي/ |
| 思维 | ماغزه: ماغزه يې ګډوډ دی/ ماغزه يې خراب شوی دی / احمد يو پراخ او ځلاند فکر ښښتن دی/ |
| 思想，观念 | مفکوره/ فکر / سوچ / |

| 思想的 | ايديالوجيكي/ |
| --- | --- |
| 思想家 | متفكر(ين) / |
| 思想作风 | فكري سبک/ |
| 思绪万千 | محمد د فکرونو او سوچونو په نيلي سپور شو / |
| 厮打 | چنګاو/ |
| 撕扯，撕破，撕下 | شکول(ويې شکاوه) / |
| 撕成块的，分散的 | خواره واره/ |
| 撕成碎片 | ته ودريږه چې زه خپل مشر ورور ته ووايم.څيرې به دې کړي/ |
| 撕毁 | له ماشينه يو کاغذ راباسي ، څيرې يې،بل کاغذ وراچوي / |
| 撕破，扯破 | شلېدل/ |
| 撕破，裂开，脱离 | شګوفه/ |
| 撕破的，扯断的 | څيرې/ |
| 撕下 | د ښوونکي د کتاب پانه مې شکولې ده/ شلول(پرده شلول) / سمدلاسه يې د نيکخواهۍ په نامه خپل ماسک د مخه ېبرته کړ/ |
| 死 | مرګ/ مړينه / مړېدل/ احمد د کراچۍ په ښار کې ترور شو/ احمد تورو خاورو وخوړ ، مال او دولت يې چا ته پاتې شو/ د چا نازک زړه د تل لپاره ودرېد/ |
| 死不悔改的 | عفونه غوښتونکی سړی/ |
| 死党 | د چا هغه پيروان چې سوګند يې ورسره کوی دی/ |
| 死敌 | د سر دښمن/ |
| 死后再生，末日审判 | قيامت/ |
| 死灰复燃 | هېڅوک بايد د استعماري نظام د مړي د بيا ژوندي کولو بېکاره کوښښ ونه کړي/ مړ اور ته پکه وهل/ |
| 死里逃生 | زه د حتمي مرګ نه خلاصه شوم/ هغه ډېره خوشحاله وه چې له مرګه بچه شوې ده/ د چا ژوند د حتمي مرګ نجات موندلی دی/ |
| 死期 | اجل(د مرګ وخت ، اخري ورځ)/ د اجل سره مخامخ کېدل / د ده اجل به راشي/ له اجل نه تېښته نه شته/ پرون زما اجل نه و که نه مړمړ وم/ بې اجله مرګ نشته/ مطلق اجل/ هغه د اجل په دروازه کې ولاړ دی/ |
| 死去 | او بالاخره په حق ورسېد/ احمد د کراز د ناروغۍ له امله ومړ / |
| 死去的，已故的 | مرحوم/ |
| 死伤（损失） | تاوان/زيان/ |
| 死神 | زماني خپلې جامې بدلولې چې ناڅاپه پر احمد مرګي پنجې ښخې کړې او مړ شو / |
| 死神的脚步，死神降临 | زه د مرګ د پرښتو د پښو ښکالو اورم/ ما څو ځلې د مرګ پوښتې پخپلو سترګو ليدلې/ داجل قاصد راورسيد او احمد د ناروغۍ له امله ساه ورکړه / |
| 死尸，赃东西 | مردار/ |
| 死亡 | ښځې د مسمومي ونې په شان دی چې له باندې ښکلې ده ، مګر کله چې مرغي ورڅخه وخوري ، سمدستي مري او ژوندی نه پاتې کېږي/ |
| 死亡率 | په ۱۹۱۳ کال کې د وفياتو اندازه په ۱۰۰۰ کې ۳۰ وه او په ۱۹۵۸ کال کې دغه اندازه په زرو کې ۱۷ اعشاريه ۲ راټيټه شوه/ د تلفاتو ميزان/ د مړکېدو ميزان/ |
| 死无葬身之地 | د فلانی د مرګ نه وروسته حتی د ښخولو ځای هم ورته پيدا نه شو / |

| | |
|---|---|
| 死心 | خو هغوی لا خپل دغه حرص پرې نه ښود/ |
| 死刑 | د چا د اعدام حکم يې ورکړ/ فلانی په اعدام محکوم شو/ د مرګ حکم/ |
| 死有余辜 | دده دغه مرګ نه شي کولای چې د خپل جنايت جبران وکړي/ |
| 死者，尸体 | مړی/ |
| 四 | څلور/ |
| 四不像 | آس نه دی کچر دی ،ور پورې د خبر سر دی/ |
| 四分五裂 | د انګلستان پراخه او لويه امپراطوري تر زياتې اندازې تجزيه شوې او نوره هم د تجزيه کېدو په حال کې ده/ د دغې ډلې په دننه کې يو له بل څخه بېلوالی منځ ته راغلی/ د عثمانيانو ستره امپراطوري ټوټې شوه/ |
| 四分之一 | ربع/ |
| 四个现代化 | د هېواد څلور فکتورونو عصري کولو لپاره/ |
| 四季如春 | په څلورو فصلونو کی دلته پسرلی دی/ |
| 四面受敌 | درنده وسله يې په اوږو بارده او د هرې خوا پری حملی دی/ |
| 四十 | څلوېښت/ |
| 四通八达 | سړکونه بېلا بېلو خواوو ته غځېدلي دي/ |
| 四行诗 | څلوريځه/ ټپه/ |
| 寺庙 | معبد/ |
| 伺服 | له چا سره مرسته کول/ کمک کول/ |
| 伺候 | خدمت کول/ |
| 伺机 | ددې موقع انتظار يې ايستلی چې.../ |
| 似乎 | نژدې و چې وژاړي/ |
| 似是而非，表面的 | دا يو سرسری بيان دی/ |
| 饲料 | وابښه کنجارۍ پروړی او نوری علوفی (شومه ،د حيواناتو شومې/ د حيواناتو خوراکي شيان )/ |
| 饲料粉碎机 | د څارويو د خوراک وړ شيانو د ميده کولو ماشين/ |
| 肆无忌惮 | په ډاډه زړه او کراری سره په... کې مداخله کول/ په ډېره ارامنه/ په بې شرمۍ سره/ |
| 肆意 | په خپله خوښه د نورو هېوادونو په حاکميت باندې تېری کوي/ |

## song

| | |
|---|---|
| 松口气 | د دوی سره زموږ نه شليدونکی علايق په دغو لحظو کې زموږ فکر فارغ نه پرېږدی چې د خپلو ورونو مجادلې هېرې کړو/ |
| 松树 | لمنځه/کاج(ناجو )/ |
| 松懈 | سستی: موږ بايد ملي دفاع ټينګ کړو او هېڅ ډول سستی په کې رانه ولو/ |
| 松懈斗志 | جنګيالي اراده کمزورول/ |
| 松子 | جلغوزی/ |
| 怂恿 | امريکا د جنوبي کوريا مقامات دې ته تشويقوي چې کشالې جوړې کړي/ د امپرياليزم په لمسولو سره/ |
| 耸肩膀 | انتونيونی خپلې اوږدې وخوځولې/ |
| 诵经 | د فاتحې اخيستلو مراسم/ د اروښاد احمد د فاتحی مراسم د وزير اکبر خان په جامع |

| | |
|---|---|
| | جومات کې پر ځای شول/ |
| 送还，退回 | مسترده کول/ |
| 送交 | دوی اوس ويرېږي چې ممکن يوه ورځ به نړيوالې محکمې ته کش شي/ عاملين به يې د ابنتنو اوپوښتنو لپاره محکمې ته تيل وهل شي/ |
| 送入 | اروپا به مريخ ته د انسان د لېږدلو ... / |
| 送死 | دوی نه غوارړي چې خپل په زرګونو تنه ځوانان د مرګ خولې ته ورکړي/ |
| 送医送药上门 | ناروغانو ته د دوی د کور په دروازه کې درملونه ورکول/ |
| 送医院 | احمد خپله ښځه په شرۍ کې تاوه او روغتون ته يې ورسوله/ روغتون ته ولېږل شو / احمد چې په پوهنتون کې محصل و ، نو ناروغان به يې روغتون ته بيول او درملنه به يې هم ورکوله / |
| 颂读古兰经文 | سيمينار د قبران کريم د څو مبارکو ايتونو پر تلاوت پيل شو / |
| 颂歌 | د ستاينې ترانه/ |
| **sou** | |
| 搜查 | پوليس د بدني پلټنو په ترڅ کې يوه اندازه چرس د هغه له جيب څخه لاسته راوړل/ بيا يې د ډاکتر جيبونه ولټول/ يو واکمن هئيت وټاکل شو چې د قاچاق وړونکو کورونه وپلټي/ښاغلی احماد تلاشي کړی شو او د سرو زرو دوی خښتی د هغه په جيب کې پيدا شوی/ امنيتي کسان د خلکو تالاشی اخلي/ د امريکا پوځونو د القاعدې او طالبانو د غړو پلټنه کوله/ |
| 搜刮 | احمد به په ډېره څمکه غېږ راګرزولې وه چې دا زما ده/ |
| 搜集情报 | اطلاعات راټولول/ |
| 搜索 | دغه قاموس د اې بي سي په ترتيب اوډل شوی او د ووينو( لغات ) پيدا کول يې خورا اسان دي/ |
| **su** | |
| 苏格兰场 | سکاټ‌لنډيارد پوليسو پلټنه پيل کړه / |
| 苏醒 | يوه شېبه وروسته هغه په حال راغي/ ديارلس ورځې وروسته په سد راغلم/ |
| 酥油 | د غژګاو غوړی/ |
| 俗话说 | د پښتو متل دی چې وايي اې وروسته عقله ، کاشکې ته ړومبی وای/ |
| 诉苦 | د مظالمو څخه شکايت کول/ |
| 诉讼 | دعوا / دعوی/ |
| 诉冤，投诉 | شکايت/ |
| 诉诸武力 | د قوې استعمال او يا د لانجو د حل وفصل لپاره له قوې څخه استفاده/ د خپلو مستعمرو په خلکو پسې لښکرې باسي/ په دې مسوده کې د دوارو هېوادونو د لانجو په حل کې له قوې څخه استفاده غندل شوې ده/ له زور څخه کار اخيستل/د قوت پرداخت/ له زور څخه کار اخيستل |
| 诉状 | احمد محکمې ته يوه عرض پاڼه سپارلې ده / |
| 诉状，呈文，申请书 | عريضه: دوه ورځې کېږي چې يوه عريضه مې درکړې ده ، خو هېڅوک مې پر عرض غوږ نه نيسي/ |

| | |
|---|---|
| 素描 | په پنسل رسمونه/ |
| 素质 | سياسي او نظامي كيفيت/ |
| 宿舍 | د پوهنتون په شپه غالي كې برېښنا نشته /ليليه/ |
| 宿怨 | دوی باید شخصي ګتې پخوانۍ ناخوالې او ترېګنۍ یوې خوا ته پرېږدي/ |
| 塑料薄膜 | پلاستيكه نرۍ پرده/ |
| 塑料产品 | پلاستيک توليدات/ |
| 塑造 | مجسمول: قهرمان صورتونه یې مجسم کړل/ پرولتاريايي قهرمان صورت مجسمول/ |

## suan

| | |
|---|---|
| 酸的 | تياک او تريو شيان / |
| 酸奶 | مستى/ |
| 蒜 | هوږه/هوګه/ |
| 算，计算，数数 | شمېرل(شمېري، و يې شمېره) / حسابول/ |
| 算命先生 | ناروغانو ته به يې د پال كتونكي په شان د ناروغۍ علامې بيانولې/ |
| 算水费 | د هرې مياشتې په سر كې يوه نماينده راځي او د ټولو نلانو د مصرف حساب نيسي/ |
| 算在谁的头上 | دغه ټولې پيسې زموږ په هيواد باندې حسابېږي / |
| 算帐 | كلتوري لوی انقلاب سره خپل حساب پاكول / |

## sui

| | |
|---|---|
| 虽然，尽管 | له دې سره سره/ |
| 绥靖政策 | د خلكو د تسكينولو او آرامولو سياست چلول/ د خلكو تسكين او آرامول/ د آرامول سياست/ |
| 随时准备歼灭一切敢于入侵之敌 | موږ بايد په هر وخت كې چمتو اوسو چې هر هغه دښمن چې د تېرى كولو جرات ولري پوپنا كړو/ |
| 随心所欲 | په خپل سر قانون پلې كوي/ له خپلې خوښې سره سم / په خپل لاس/په خپله خوښه / |
| 随行人员 | د لارې مل/ د چا په ملګريتا / احمد ور سره ملګرى و/ فلانى او ور سره هيات پرون په خير سره مرارته ورسېدل/ |
| 随意地, | كميسيون دا حق لري چې د .. ماده په خپل سر حذف كړي / |
| 随着 | موسيقي د بشر له مدني تاريخ سره ملګري راغلې ده / په وروستيو كلو كې د دوستانه روابطو د پراختيا سره يو ځاى د دواړو هېوادو ترمنځ اقتصادي همكاري زياتې شوې دي/ د دولت لومړي كوښښونه د ۱۹۰۴ كال د الوګولو سره پاى ته ورسېدل/ |
| 岁 | احمد په... كال كې چې د ځليرويشتو كالو و ، امريكا ته ولاړ/ رښتيا هغه وخت څو كلن وې ؟ / زه هغه وخت ايله د درېيو او څلورو كلونو وم چې پاكستان ته مهاجر شو/ په رېغبدو د عمر په دوه كلنۍ كې پيل كوي/ په شپږ كلنۍ كې په مكتب كې داخل شوم / |
| 碎，弄碎 | يو ډول بوټى دى چې پاڼې يې ميده كوى ... / ميدګى/ |
| 碎麦秸 | بوس/ |
| 隧道 | يوولس متر مكعبه د سورنګ الوزولو چارى بشپړى شوى / تونل/ |
| 燧发枪 | چققي توپک/ |
| 穗 | وږى: د غنمو وږى/ د انګور وږى / |

| sun | |
|---|---|
| 孙子（女） | لمسی/لمسۍ/ |
| 损害 | ویجاړونکیو جګړو د کرنې ډګر ته ستر زیان اړولی دی/ پېښې کړې دی/ زیانمن کول/ نوموړې فیصله به د دواړو هېوادونو تر منځ روابطو ته لا زیات تاوانونه ورسوي. (واړوی)/ |
| 损人利己 | د هغو محتکرینو سره مبارزه چې هغوی خپلې ګټې د خلکو په ضرونو کې لیدلې/ فلانی د خپلو ګټو د ساتلو لپاره د نورو په زیان کار کوي/ |
| 损失 | ضایعه/ مرینه یې د هېواد د مطبوعاتو علم ته یوه ستره ضایعه وبلله/ خلکو ته د سر او مال درانه زیانونه اړول(رسول) /ډېره لویه صدمه لیدلې وه/ نه جبیره کیدونکې تشه ګڼل کېږي/نه جبرانېدونکې ضایعه/ |

| suo | |
|---|---|
| 梭子 | د ماکوګانو د تبدیلولو اتوماتیکی تجهیزات/ |
| 缩短 | لنډول/ لنډېدل/ |
| 缩小 | دوی باید د سوله ایزو خبرو اترو د اعاده کېدو لپاره خپل اختلافات کم کړي/ |
| 缩写 | د امریکا متحده ایالاتو اختصاري علامه درې توري USA دی/ لنډیز/ |
| 所得税 | د تصدیو له ګټو څخه د مالیاتو اخیستنه / د عایداتو مالیه(مالیات) / په عایداتو باندې مالیه/ دولت د فردي عوایدو نه مالیات اخلي/ |
| 所罗门 | سلیمان/ |
| 所谓代表权 | د تش په نامه نمایندګۍ حق/ |
| 所有制 | د تولیدي وسایلو مالکیت/ د مالکیت سیستم تحول/ |
| 所在地，居处，总部 | مقر/ |
| 锁 | قلف/ |

# ta

| | |
|---|---|
| 他 | دی/ هغه/ |
| 他们 | دوی/ |
| 塌方 | د ځمکې د ښويېدو په اثر/ |
| 塔吉克人 | تاجک/ |
| 塔吉克语 | تاجکي ژبه / |

# tai

| | |
|---|---|
| 胎瘪了 | تيوب يې پنچر شوی دی / |
| 胎儿 | جنين / |
| 台，架 | په... کال کې شپېته مليونه تلويزوني سيټونه د خلکو لخوا کارېدل/ |
| 台灯 | سرميزي څراغ/ |
| 台田 | د مربع په شکل مځکې/ |
| 台湾民主自治同盟 | د تايوان د ديموکراتيکې خپلواکۍ ټولنه/ |
| 抬不起头来 | سرټيټول/ په جګو سترګو چا ته نشي کتلی / مثلا احمد سر ټيټی دی / احمد د ټيټې سترګې سړی دی / |
| 抬头 | اوس هم وخت نا وخت د هغوی پاتې شونې سرونه راپورته کوي/ |
| 太极拳 | د تای جی نومی بوکس/ |
| 太平洋 | د آرام سمندر/ بحر الکاهل/ |
| 太太 | بي بي جانې !/ |
| 太阳 | لمر/ |
| 太阳系 | شمسی منظومه / |
| 态度 | چين له خپل ګاونډي هېواد سره دوستانه رويه چلولې ده/ په دغه وخت کې ملاصاحب لږ څه زړه سوړ ښکاره کېږي/ خلکو د دغه رژيم د منځ ته راتګ دريم تلين په سړه تو ګه هرکلی وکړ/ |
| 泰国 | تايلند/ |
| 泰米尔猛虎组织 | د تاميل پړانګان/ |
| 泰然 | په سړه سينه/ |

# tan

| | |
|---|---|
| 贪得无厌 | د خپلې خېټې له پاره د تمې او حرصی نغارې ډنګول /سترګې يې وږې وي/ځينې کسان شته چې هر څو ډېرې پيسې پيدا کړی بيا يې هم سترګې نه مړېږي/تيغ نه پر کښل/ ډير نسور / احمد د څلورو تنو ډوډۍ په يوازې سر وخوړله ، خو تيغ يې هم نه پر وکيښ / |
| 贪婪，贪婪的 | حرص/حريص/ |
| 贪污 | اختلاس / اختلاس کوونکي / د رشوت او اختلاس مخنيوی / يو مامور له يو مليون ډالرو څخه زيات اختلاس کړی دی / زياتې پيسې يې اختلاس کړې دي/ اختلاس منځ ته راوړل/ |
| 摊，小摊 | تبک/ |
| 摊贩 | طواف(ان) / ګرځنده او ثابت طوافان/ ګرځنده پلورونکی/ |

| 瘫痪 | دوی دغه کربنه د فعالیت څخه اچولې ده/ د هېواد اقتصاد ، تجارت او د ژوند نور اړخونه مفوج او بېکاره کړل/نیژدی وچه بندرونه له فعالیت څخه ولوېږي/ فلج کېدل/ |
|---|---|
| 弹出机舱 | پیلوټ له الوتکې نه کتاپورت وکړ/ |
| 弹劾 | مواخنده کول/د مواخندې امکانات/ پلانکی به د تورونو په اړه له قانوني چلند سره مخامخ شی/ |
| 弹簧，发条 | کمانی/ |
| 弹劾 | مواخنده کول/د مواخندې امکانات/ پلانکی به د تورونو په اړه له قانوني چلند سره مخامخ شی/ |
| 弹子锁 | فنري قفل/ |
| 谈，讲，说话 | گویانېدل/ |
| 谈到，提到 | تاسو د معیار خبره وکړه ... خبره پر ...راغله/ |
| 谈话，座谈，对话 | مرکه/ خبرې اترې کول/ |
| 谈判代表 | مرکچی /مرکه کوونکی /د خبرو استازی/ |
| 谈情说爱 | راز و نیاز/ ناز و نخره ( اخیستل ) / ناز و نیاز/ مینه کول/ |
| 痰 | بلغم/ |
| 忐忑不安 | زړه نازړه مې خپله مقاله چا ته وسپارله/ |
| 坦诚 | احمد د مینې په معامله کې رښتینی دی/ |
| 坦克部队 | د تانک قواوې/ |
| 坦率的 | هغه په دی برخه کې لږ څه رک دی/ زموږ له صریح او پوره خبرو اترو څخه خوشحاله یم/ په ډاګه ویل/ دوستانه او ډاګه خبرې اترې / په آزاده فضا کې / په آزاد ډول / خپل فکري ګډوډی هم په ډاګه ووایم / دولت د دې پر ځای چې بې پر دې خبرې وکړي، په خلکو باندې یې الزام ولګاوه/ |
| 毯子 | کمبله/ لمځه/ احمد په یوه زاړه لمځه پرېووت او خوب یووړ/تغر اودل/ اوس د جګړې تغر ټول شوی دی/ |
| 叹气 | اسویلی ایستل/ کنبل/ آه/ |
| 炭疽 | انترکس/ |
| 探视 | عیادت(د رنځور عیادت کول/ |
| 探索太空 | کیهان ته د انسان اکتشافي سفر/ |
| 探讨 | راځي د ... لاملونه لږ په ځیر وڅېړو/ |
| 探头探脑 | ټولو خپلې غاړې هسکې هسکې کولې او په دې پسې وو چې کوټې ته ځانونه راورسوي/ |
| 探险 | اکتشافي مسافر/ |
| 探险家，发现者 | کاشف/ |

## tang

| 汤 | ښوروا/ |
|---|---|
| 堂妹 | ده له خپلې ترلې سره واده کړی دی/ |
| 堂兄弟 | تربور/ |
| 堂兄弟关系，仇视，敌对 | تربگنی/ |

| 糖果 | تبنګ/ خوږي/ شيريني/ خواږه شيان / |
|---|---|
| 糖浆 | تخمير شوې شکره/ |
| 糖类作物 | هغه نباتات چې بوره ترې لاس ته راځي/ |
| 糖蜜，糖浆 | ګوړه/ |
| 糖尿病 | د قند ناروغي څنګه ناروغي ده؟ د ديابت ناروغي /د شکرو ناروغي/ ديابت/ |
| 糖衣 | انتقاد بايد داسې وي لکه په خوږو کې نغښتل شوې کنين/ زهر په شاتو کې / هغه ګولۍ چې په شکرې وهل شوې دي/ |
| 躺 | پلار مې اوږد پروت و/ اوږد وغزېد / ملاسته/ |
| 躺卧的，放置的，位于…的 | پروت/ |
| 躺下，卧倒，躺一躺 | څملاستل/ |
| 躺椅 | هغه په اوبدلي څوکۍ کيناست او خوب يووړ/ احمد له څيرې څوکۍ راپورته کړ / |
| 躺着 | پر چپرکټ يو غوښن سړی غځېدلی دی / |
| 烫发 | بيګودی/ |

## tao

| 掏出 | له جيبه د پزې د نسوارو قطۍ راباسي / |
|---|---|
| 滔天罪行 | بې شمېره او ويرې ډک جنايتونه /ناوړه جنايتونه/ |
| 绦虫 | فيته چينجی/ |
| 逃避 | له ستونزو څخه تښته د ستونزې حل نه دی/ |
| 逃避，遁世 | غواړي چې له نړۍ څخه ليريوالي غوره کړي /له نړۍ څخه تېښته وکړي / |
| 逃窜 | ټول خلک اوتر اوتر يوې خوا او بلې خوا ته وتښتېدل/ |
| 逃犯 | تښتېدونکی مجرم/ |
| 逃荒要饭 | د ...کال په قحطۍ کې بزګرو د فقر کولو او ګدايۍ لپاره د خپل ځان نه ووتل/ |
| 逃离 | احمد له...څخه وتښتېد / |
| 逃跑 | ولې ګاونډيو هېوادونو ته په تيښته يې؟ احمد د تښتې تابيا ( چمتوالي) ونيوله / تښتېدل/ ترپلل/ پرارېدل/ |
| 陶瓷碎片 | کودړي/ |
| 陶工，制陶工人 | کلال/ |
| 陶器 | د کلالۍ د توليداتو د خرڅلاو دوکان / کلالي / کلالي او چينی لوښی/ |
| 淘气，顽皮，鬼 | شيطنت/ |
| 讨伐 | ته لښکر کښې کول/ |
| 讨好 | هر څوک يې د زړه ساتلو کوښښ کوي/ هغه به کوشش کاوه چې زما د خوښۍ وسايل برابر کړي/ زه مجبوريم چې خپل امرين له ځانه خوشحاله وساتم / |
| 讨价还价 | په شرايطو باندې جنجال کول/چنه وهل: د څو څو ځلو چنو وهلو نه وروسته/د چنه وهلو په ميدان کې/ |
| 讨论 | په دې غونډه کې د نومړو قوانينو مسودې له بحث او غور نه وروسته تصويب شوې/ د هغوی عملي بحثونو او مختلفو فرضيو يوه سخته حيرانتيا او شورما ستور منځ ته راوړ/د غونډې ټول وخت يې د همدې فرضيې په شاو خوا کې په بحث کولو تېر کړ/ تر غور لاندې |

| | |
|---|---|
| | نیول/ په...باندې غور کول/ خبره څېړل/ مباحثه/ |
| 讨厌 | د دغو پوښتنو څخه په تنګ شوی یم او زړه مې غواړي چې څوک په سوک په دا خوله ووهم/ قیامت=بیزاری/ نن ډېره ګرمي ده ، اوف بیخي قیامت دی ! / احمد په دې اندیښنه کې و چې د ده د کور د ښکلا کوم شي پر چا بد و نه لګېږي/ یا به یې زړه راڅخه تور شي او هېڅ پروا به راباندې نه کوي/یو شی د چا بد ایستل / د ده خبره په نابده ولګېده / دا هلک پر خلکو بد لګېږي/ د خودۍ حس په ټولنه کې عامه نفرت پیدا کوي/هر څوک له ناپاک ځای نه کرکه کوي/ |
| 讨帐 | فلانی د خپلو پورونو د غوښتلو دپاره راغلی دی/ په ډېره خواشینۍ او زړه نا زړه مې د خپل پور یادونه خپل ملګری ته وکړه/ |
| 套 | دا توره کځوړه مې پر مخ مه غوړوئ/ |
| 套房 | دوی د څلورم پوړ په درې کوټېز اپارتمان کې اوسېږي/ |
| 套红 | ورځپانو د اعلامیې پوره متن چې عنوان یې په سره رنګ په لویو تورو لیکل شوی دی، خپور کړ/همدا راز یې په سره لیک سره شعارونه نشر کړل/ |
| 套子，壳 | پوښ: د ګرځند تیلفون پوښ/د بالښت پوښ / |

## te

| | |
|---|---|
| 特别 | د جمعې په ورځ د یو ساعت اختصاصي پروګرام ترتیب او خپرېږي چې د عادي پروګرامونو په نسبت خوندور دی/ په اوړي کې یې هوا ښه توده وي / تالار ښه ډک و / په ځانګړي توګه / په خاصه/ مخصوصاً/ مخصوص/ احمد سخت ډنګر دی / |
| 特别法 | خاص قانون/ |
| 特别法庭 | خاصه محکمه/ |
| 特别会议 | فوق العاده غونډه/ |
| 特别是，尤其是 | په تیره بیا / |
| 特长 | داسي فعالیتونه چې په کافی توګه د کوچنیانو استعمدادونه روزپ څو ورڅخه استفاده وکړي/ دوی باید د خپلو سیمو له ښلا ښېلو ځانګړتیا و څخه پوره استفاده وکړي/ |
| 特点 | خصلت/ خصوصیت/ځانګړنه /ځانګړتیا / |
| 特级教师 | ممتاز(اعلی، عالی) ښوونکی/ |
| 特利 | اختصاصي ګټه / د ورځپاڼې خاصه ګټه/ |
| 特权 | مصونیت/امتیاز( امتیازات): د امتیازاتو لرونکې طبقې او زحمتکښو خلکو تر منځ توپیرونه/ممتاز مقام تینګول/ هغوی کولی شي چې د سیاسي زعامت په ټاکنه او انتخاب کې په هر وخت او هر ډول شرایطو کې خپل رول ولوبوي/ |
| 特热 | تالار ښه ګرم شو / |
| 特赦令 | د عمومي عفو حکم / |
| 特使 | خاص نماینده (استازی) / خاص استازی/ |
| 特殊化，特权 | موږ باید له امتیاز درلودلو سره کلک مخالفت وکړو /په دې جمعیت کې ده هېڅ امتیاز نه درلود/ |
| 特殊性 | ځانګړی خصوصیت / ځینی ډېر ښه او پراخ اختصاصي صفت لرونکی تخمونه په ډېرو ځایونو کې کرل شوی دی/لنډۍ د پښتو خاصه ده / دا کار هیڅ خلاصی نه لري / |
| 特务别动队 | جاسوسي کومانډو/ |

| | |
|---|---|
| 特性，本质 | هويت/ |
| 特约的 | د پاکستان نشراتی منابع يو لړ فرمايشی مقالې خپروي/ |
| 特征 | دا ځانگړنې په نورو ښکاري الوتونکيو کې نشته/ |
| 特征，标志 | نښه/ |
| 特种部队 | د کانونو په شاو خوا کې به مشخص ځواکونه ځای پر ځای شي/ مخصوصه قوه/ مخصوص جنگ/ |

# teng

| | |
|---|---|
| 疼 | درد نيول/ هغه په روغتون کې ډېر ژاړي ځکه لاس او مخ يې ډېر ورته خوږېدل/ خوږ شوی/ خوږ ځای/ درد کول/ |
| 疼痛的，痛苦的 | دردمند/ |
| 腾空 | حکومت ددې کمپ اوسېدونکو ته ښودلې چې دغه کمپ به خالي کوي/ |
| 藤蔓 | بڼ د گلانو او د انگورو تاکونو پټ کړی و / |
| 藤椅，安乐椅 | هغه په اوبدلې څوکۍ کښيناست او خوب يووړ / |

# ti

| | |
|---|---|
| 梯田 | پټه داره ځمکه / پټه داره کښتونه (پټه داری مځکی ) / |
| 梯子 | زينه/ |
| 踢 | بيا يې سيد په زوره په لغتو لغتو له وره نه دباندې وايست/ په لغته وهل/ |
| 踢脚后跟 | پونده کول . وهل / ته پونده ورکول / |
| 踢进 | په دې سيالي کې مې گول وکړ او نه پوهېږم چې څومره خوشحاله به وم/په دې کال کې مې لس گولونه ووهل/ |
| 啼唱 | زمزمه کول/ |
| 提案 | امريکا د چين د غړيتوب په باره کې د خپل فيصله ليک دوه مسودې، د ملگرو ملت د موسسې عمومي ټولنې ته وړاندی کړې/ تجويز وړاندی کول /پيشنهاد/ وړانديز/ |
| 提拔 | ترفيع ورکول/ |
| 提倡 | بايد مور خپل ملگری تشجيع کړو څو فکر وکړي او د تحليل عادت وپالي/ مور بايد ملگری تشويق کړو چې د ټولو گټو په نظر کې ونيسي/ |
| 提出 | خپلې يو لړ سيمه ايزې ستونزې او پيشنهادونه يې طرح کړل / زه غواړم په مستقيم ډول له هغه سره دا مسئله مطرح کړم... ته دا مسئله مطرح کړم/ په دې کتنه کې يې يو لړ سيمه ايزې ستونزې طرحه کړې/ اقامه کول؛ دعوی د محکمې په وړاندې اقامه شي/ |
| 提出的，提出讨论的 | مطرح/ |
| 提到 | په سند کې يادونه شوې چې.../که د ستونزو يادونه يې وکړو ، نو ويلای شو چې.../ نوموړي هم په بنديانو د گاز شيندلو خبره وکړه او زياته يې کړه / د چا نوم اخستل/ |
| 提防 | په احتياطي عملياتو لاس پورې کول / |
| 提高 | د خان په اتکا د کمي او کيفي قوت لوړول/ اوچتول/ د هوايي بريدونو پر ضد خپل توان لوړوالی/ځان پوره ويښ ساتل/نور هم ځان ويښ وساتئ/د ويښتوب په حال کې دی/ويښتوب اوچتول/ د ژوند کچه لوړول/ |
| 提供 | برابرول/ |

| 提供捐助的 | بسپنه ورکونکی/ |
|---|---|
| 提供清洁能源技术 | د پاکې انرژۍ د استعمالوونکو تخنیکونو برابرول/ |
| 提交 | ته راجع کول/وړاندې کول/ |
| 提交，推荐，委托 | سپارښتنه/ |
| 提交会议 | جرګې ته وړاندې کول/ |
| 提名候选 | کاندید کول/ |
| 提起…就 | څوک چې دولتي جایزه یادوي، هرومرو به له کارپوهانو سره تړاو لري/ نو چې کله هم د نړیوالتوب خبره کېږي ، هدف ترې د نړۍ هراړخیز یووالی وي ، نه یوازې اقتصادي یووالی/ |
| 提前 | له ټاکلي وخت نه مخکې/ |
| 提前完成全年计划 | خپل کلنی پلان(۱۹ورځی) مخکې د وخت نه تکمیل (بشپړ) کړ/ له ټاکلي وخت نه د مخه او د ټاکلی اندازې نه زیات/ |
| 提请注意 | فلانی د دغې موضوع اهمیت ته د ملګرو ملتو د موسسې پاملرنه واړوله/ د هند او پاکستان تر منځ یې وخامت ته مشرانو پاملرنه راګرځولې ده/زه ستاسې توجه دې ټکي ته رااړوم/ |
| 提示 | لړه نښبه دې را ته ووایه/ |
| 提条件 | یوازې دا یو شرط مې د هغه سره کیښوده چې.../ ده دا شرط ایښی و چې که زه کامیاب شوم، نو.../او دغه دی دا شرط پوره شو/ |
| 提心吊胆 | زما زړه به تر هغه پورې په هوا وي تر څو چې ته بېرته ګرزي/ د پرېشانۍ له امله هر وخت وارخطا ښکاروي/کله کله به یې زړه ولوېده چې که امریکایانو نیولی وی، نو د ګونتېنامو زندان به یې سترګو ته نیغ ودرېد/ |
| 提醒 | فلانی حکومت ته خبرداری ورکړ چې که ډېر ژر یې د اسلام له دښمنۍ نه لاس وانه خیسته، نو یو عظیم طوفان به راپورته شي/ فلانی موږ دې ته ملتفت (متوجه) کړو چې ... / چا ته سپارښتنه کېږي چې خپل نظافت ته متوجه اوسي/ |
| 提一下 | د دې سره جوخت د یوې ستونزې یادونه ضروری بولو چې د...مخې ته یرته ده/ دلته د نوموړي بریالی ستایلو سره سره د یوې ستونزې راپور ته کول خورا ضروری دې او هغه دا ده چې.../ |
| 提早 | بزګر کولی شي چې یو موټی پیسې پخوا تر پخوا زراعتي بانک ته تسلیم کړي/ |
| 题材 | د فلم سوژه/ |
| 题词 | هغه په خپله یادګاري لیکنه کې دغه پله ته د هومن د لوي پل خطاب ورکړ/د تندارتون لپاره یې په خپل قلم د مساوات او متقابلو ګټو تر عندان لاندې شعار ولیکه/ یادګاري لیکنه/ |
| 题目，标题 | د دغه کتاب د اتلسم څپرکي سرلیک (موږ نشوای تورنولای) دی/ |
| 体，躯体 | کالبوت/ |
| 体操 | جمناستیک/ |
| 体操动作 | جمناستیکي حرکتونه/ |
| 体罚 | بدني جزا/ د خپلو کورنیو په لاس له فزیکي ناوړه چلن او یا جنسي تېري څخه د رنځېدولو لپاره یوازینۍ لار په خپل لاس له ژوند.../ |
| 体格检查 | طبي معاینه /بدني ازموینه/ |
| 体格强壮 | احمد د ډېر ښه جسم څښتن دی/ |

| 体会 | موږ د خپل شخصي ادراک له مخې / |
|---|---|
| 体积 | دا ماشينونه بالکل واړه او کم حجمه وي/ |
| 体力劳动，劳作 | خواري/ |
| 体面，尊严 | موږ له هغه چا سره دوستي کوو چې افغاني وقار ته په درانه نظر گوري او قدرئي کوي/ د يوه ملت په حيث شرافتمندانه ژوند کول / آيا دا شرافتمندانه ده چې ... / احمد يو حياناک او صادق ځوان دی / |
| 体面的，可敬的 | موقر = هغه څوک چې وقار يا عزت ولري يا هغه څوک چې ښې جامې يې اغوستې وي / |
| 体态 | دده اندازه منځني حد لري چې نه ډېر غټ او نه کوچنی دی/ |
| 体温表 | د حرارت درجه/ طبي ميزان الحراره/ |
| 体现 | تجسم/ زموږ تر منځ روابط په سوله کې د ګډ ژوند د پنځو گونو اصولو تجسم دی/ د بدن عمل هماغه دارادی عمل دی چې تجسم يې پيدا کړی دی/ انتخاب د زړو، پخوسنو او ځلميانو دريواړو د يوځايښت اصل مجسموي/ پاچا د کوچنيانو د روغتيا موسسه د افغانستان او هند د دوستانه روابطو مظهر وګاڼه/ پارلمان ملي اداره تمثيلوي/ښکارندوی/ احمد د هغه ځايناستی شو/ |
| 体现者 | احمد د يوه مسلکي ښوونکي او روزونکي په څېر ممثل دی/ |
| 体形 | جسمي وضعه / |
| 体育 | جسماني سپورټ/ |
| 体育爱好者 | سپورتمين/ |
| 体育比赛 | د سپورتي لوبو مسابقه/ |
| 体育表演 | ورزشکارانو مېلمنو ته ځينې سپورتي ننداري اجرا کړې/ |
| 体育场 | ورزشي ميدان/سپورتي ميدان/ ستيډيوم/ |
| 体育馆 | لوبغالی / جمنازيوم/ |
| 体育道德 | د ورزشکارانو نيک صفتونه/ |
| 体育锻炼 | ورزشي او فيزيکي تمرينات/ بدني روزنه/ |
| 体育活动 | سپورتي فعاليت/ |
| 体育竞赛 | سپورتي لوبه/ |
| 体育运动，体育锻炼 | ورزش/ |
| 剃，刮胡子 | د ځينو ږيرې کلې شوې ، په جماعت لمونځ کول پرې بند شول/ |
| 剃头 | زه نه غواړم چې په نايي سرکل کړم/ د سر خريلو پيسې/ |
| 替代 | احمد د چا ځايناستی شو/ د... پر ځای کول/ |
| 替代能源 | د بې شمېره بدلو انرژيو انکشاف او په نتيجه کې د نفت نرخ مسلسل تذبذب يا عدم استقرار / |
| 替代品 | بايد افغانستان بزگرانو ته يو ښه بديل برابر کړي / |

# tian

| 天，苍天，天体，命运 | فلک/ |
|---|---|
| 天，日，日子 | ورځ/ |
| 天不怕，地不怕 | خداناترسه = هغه څوک چې د خداي څخه وېر نه لري/ |

| 天才，有天才的人 | نابغه/ |
|---|---|
| 天的，天蓝色的 | آسماني/ |
| 天地之差 | سره دومره زيات فرق لری لکه په اصطلاح له ځمکې تر آسمانه / زموږ او د دوی خورا ډېر فرق سره لري او توپير يې د ځمکې او د آسمان دی/ |
| 天鹅 | آسمانی بته/ |
| 天赋 | دا ډول خبرې کول فطری استعداد غواړي/ |
| 天黑 | شپه مخ په راتګ وه او چې څومره تياره پخزده ،هماغه اندازه د شيطان تصور زما په ذهن کې پخېده/ |
| 天花 | شري/ سرخکان/ کوی/ چيچک/ |
| 天花乱坠 | دوی د دی موافقه ليک په باره کې دومره لاپی شاپی وهلی دی چې ته به وايې:هغوی آسمان ته ختلی دی/ |
| 天空 | آسمان/ |
| 天兰色的 | آسماني رنګه تيره/ |
| 天命不可抗拒 | د آسماني احکامو سره مقاومت نه شي کيد ای/ |
| 天命论 | آسمانی اراده/کانفوسيوس د آسمانی ارادې د تيوری تبليغ وکړ/ |
| 天女，天仙，天使，天神，神差（伊斯兰教神话中） | فرښته/ښاپېری/ |
| 天棚 | چت/ |
| 天平 | تله( تله يعنی ميزان او يا جولای مياشت ) / |
| 天气的 | جوی(جوی حالات ،جوی اوضاع ) / |
| 天气预报 | د فورکاست خانګه / په دغه ببرې کې د حوی حالاتو د اټکل او د هوا پېژندلو دپاره الکترونيکی وسايل په کار اچول شوی دی/ |
| 天然气 | طبيعي ګا ز/ |
| 天生的 | په ذاتي او جبلي توګه( ذاتی ، فطری ، طبيعی ، جبلی )/ مينه يو ه فطري جذبه او جوش دی / |
| 天塌下来 | که فرضاً له کومې اشتباه سره مخامخ شې،آسمان ځمکې ته نه رالوزېږي/ |
| 天坛 | آسمانی معبد/ |
| 天堂 | جنت/ فردوس: له پاک خدايه ده ته د جنتونو هيله کوي/ |
| 天堂人，天女 | حوری/ |
| 天体 | آسمانی اجام/ |
| 天体望远镜 | نجومی دوربين/ |
| 天文台 | نجوم /رصدخانه/ |
| 天下太平，天下大乱 | اوس د بين المللی حالاتو خاصيت د آرامی څخه عبارت نه،بلکې د ځمکې په اوږدو کې بې نظمي موجودې دي/تو له نړۍ له بې نظميو څخه ډکه ده/ |
| 天要下雨，娘要嫁人 | آسمان چې وريځې ښوروي ، باران به وکړي ، کونده چې سترګې توروي ،ميړه به وکړي/ |
| 天意 | خو خدايي اراده بل شان وه / |
| 天灾人祸 | مصيبت آفت/ د يوه سړی مرګ:مصيبت/ د ډېرو خلکو مرګ: آفت/ د انسان د لاس آفتونه(د انسانی آفتونه)/د ملخو آفت/طبيعی او انسانی أفتونه(مصيبتونه) / |
| 天真的 | ماشومانه استدلال/ د ماشومانو د سادګی او بچګی څخه ډک نمايش/ ماشومانه خبرې/ |

| 天主教主教 | د کاتولیک اسقف/ |
|---|---|
| 添油加醋 | او خپل دې پروپاګند ته ډول ډول شاخ او پنجې ورکوي/کیسه نه تمامیده څکه ډېره اوږده وه او تام ورسره د ځان غټولو لپاره د ځانه نور نور شیان هم زیاتول/ |
| 田边地头 | په پوله او پټیو کې مې له چا سره مرکه وکړه / |
| 田间管理 | د کښتونو انتظام/ بزګران د خپلو کښتونو ښه روزنه کوي/په دقت سره کښتونه تنظیم کول/ د کښتونو انتظام او پالنه کول(د کښتونو د انتظلم چارې)/ |
| 田径运动 | سپک اتلتیک/د اتلیتیک ورزش(مسابقه) / |
| 田垄 | پټی/ |
| 田亩 | د غنم دکښت د ځمکې جریبونه باید د سرې د ویشل کېدو له وخت څخه پخوا معلوم شي/ |
| 甜菜 | چغندر/ لبلبو/ لب لبو د پسرلي په موسم کې د حمل په میاشت کې کرل کېږي او د قوس په میاشت کې یې بزګران په ټولولو پیل کوي او د شکرې فابریکې ته وړل کېږي او بوره ورڅخه جوړېږي/ |
| 甜的，快乐的，亲密的 | خوږ(خوږه، خواږه، خوږې)/ |
| 甜点 | شیریني باب/خواږه/ |
| 甜品屋 | د سمبوسې خوړنځی/ |
| 甜食 | حلوا = خواږه شیان / |
| 甜言蜜语 | احمد غوړې وعدې چا ته ورکوي او خوږې خبرې بیانوي / |
| 甜樱桃 | ګیلاس/ |
| 填补空白 | د...تشه ډکه کېدل/ |
| 舔，舔干净 | څټل/ ملګري یې هم شونډې وڅټلې/ |

## tiao

| 挑 | په اوږه پېټی (یا تیږه) چلول/ په اوږه وړل/ |
|---|---|
| 挑拨 | اختلاف اچوونکې اقدامات / په ... کې نفاق اچول / نفاق یې منځ ته راوړ/ په ملي روابطو کې خرپړتیا او اغواګري پیدا کول/د خلکو په منځ کې نفاق اچوي/دوی د ملي آزادۍ د نهضتونو په دننه کې اختلافات اچوي/ دوستي دا سې وي چې د اعلیحضرت په رعیت کې نفاق واچوې؟/ پلته اېښودل / دریمګړی د دوو تنو ترمنځ جګړې ته پلته اړدي / |
| 挑拨，煽动，激发 | پارول/ |
| 挑毛病 | احمد په نورو خلکو کې عیبونه لټوي/ نه یې د هغه په عیب ویلو سپکوئ/ د چا عیبونو تلاش مه کوئ/ |
| 挑起 | دا هېواد په سرحدي سیمه کې وسله والې نښتې تحریک کړې/ |
| 挑衅 | د پلاني عمل د چین د خلکو په خلاف یو لوی تحریک دی/ په تحریک کوونکې عمل باندې لاس پورې کول/پاروونکي اقدامات / لمسون/لمسوونکي/ امریکا د ځان سیال نه لیده او هرچا ته یې پټون ټپاوه/ پاروونکې عمل / لمسونونکي کړه وړه/ |
| 挑选，选择 | غوره کول/ |
| 挑选赛 | انتخاباتي مسابقه/ |
| 挑战 | ننګونه/ چلینج چا ته چلنج ورکول/د ...چلنج منل/ احمد هغه ته د مسابقې چلنج ورکړ/ |
| 调解 | هغوی دا دواړه مخالفې عقیدې سره پخلا کوي / که څه هم خلکو د دوی ترمنځ په جدي صورت ګواښ کاوه، خو بریالي نه شول / پخلاینه/ ملک حسین به د ایران او عراق د |

| | |
|---|---|
| | اختلافونو د حل په باب منځګړيتوب وکړي/ د ... او ... تر منځ منځګړيتوب کول/ مربوطو هېوادونو د اروپا د اتحاد په منځګړيتوب يوه موافقه لاسليک کړه. / د احمد د توافق او جوړجاړي قوه غښتلې ده / |
| 调整 | د يوه مضمون تعديل / تعديلات په نظر کې لرو. / په مقرراتو او قوانينو کې يو لړ تعديلات راوستل / د هغوی پروګرام هم تعديل او نوی کتنه پری وشوه / |
| 调整，整顿 | تعديلول/ دکرنې د جوړښت تنظيمول/ د وينو فشار تنظيمول/ |
| 条，款 | ماده: د تړون مندرجه مواد / د غړو هېوادو د اساسنامې د مندرجه موادو څخه څرګند ېږي چې.../ د ملګرو ملتو د ۱۹۴۷ کال د فيصله ليک د مندرجه موادو عملي کول/ |
| 条件 | شرط(شرايط ): اوس د نويو هستوګنځيو جوړولو ته شرايط مساعد نه دي/ |
| 条例，条约 | توه ليک/ مقررات / |
| 条田 | مستطيل شکل کښت/ |
| 条纹 | رنجه/ |
| 条约 | معاهده او ميثاق/ تړون/ |
| 跳 | خيزکول/ټوپ وهل/ غورځېدل/ دنګل(دانګي،و يې دنګل) / پلانی سمدلاسه راپاڅيد: ميدان ته يې راودانګل / دوی به پخپله ميدان ته راټوپ کړي/ |
| 跳板 | د ملاکا له ابنا څخه بايد د يوې تکيه ګاه په حيث کار وانه اخيستل شي/ |
| 跳高 | جګ توپ/لوړ توپ وهل/ |
| 跳入（疯狂地） | تېل يې په ځان وشيندل او بيا په اور کې ځان لولپه کړ/ |
| 跳伞 | له الوتکې څخه د پراشوت سره ځان اچول/ |
| 跳水 | ډايف کول/ غوټې وهل(ډايف وهل) / |
| 跳舞 | نڅل(ناځي،ويې نڅل ) / رقص = نڅا / رقص کول/ رقص کېدل يا رقصيدل / |
| 跳舞者 | نڅاګرې نجونې/ |
| 跳远 | اوږد توپ/ليرې توپ وهل/ |
| 跳跃 | زه په لار غروځم / |
| 跳跃，攻击，运动 | غورځنګ/ |

tie

| | |
|---|---|
| 贴 | په ...باندې نښلول / په دروازه باندې يې يو يادداشت ونښلاوه/...چې د شعر د يو بيت دوه مصراعي او نيم بيتی. پرې ليکل شوی وي/ پر ... باندې لګول / عکس مې د ازموينې په فورمه باندې و نښلاوه/عکس مې د ازموينې په فورمه نصب کړ/ د هر شي په مخ د نرخ ټکټونه نصبېدل/ هغه په خپله خوښه پر افريقايي هېوادونو باندې د مترقي او ارتجاعي نومونه ږدي/ |
| 贴心 | زړه ور نژدې کول / باور پر کول / |
| 铁窗生涯 | دوه کاله يې د جيل ترخه وګالل/ |
| 铁窗滋味 | د زندان او شکنجې خوندېې هم په کې څکلی دی / |
| 铁锤 | چکش/ |
| 铁的 | اوسپنيز/ |
| 铁的事实 | د اوسپنې په شان دغه ډول يو کلک حقيقت/ |

| 铁轨 | د اوسپنې پټلۍ / |
| --- | --- |
| 铁甲，盔甲 | زغره/ |
| 铁锹 | کلنګ/ |
| 铁路 | هغه د اورګاډي د پټليو د کارګرانو په برخه کې خپل فعاليتونه محدود کړل/ د اوسپنې د پټليو د حمل و نقل شبکه/ |
| 铁路货运量 | د اوسپنې د پټليو د حمل و نقل د چارو حجم/ |
| 铁人三项 | اتلتيکي مسابقه چې درې برخې لامبو ، د بايسکل سواري او ځغاستا پکې شاملې دي/ |
| 铁石心肠 | په زړه سخت/ نامهربانه / سخت زړه درلودل / ته يو بې رحمه او سخت زړی وحشي واکمن ياست/ |
| 铁丝网 | د اوسپنې اغزی لرونکی سيمو نه وغزول شول/ اوسپنمزی/ اغزن سيم/ |
| 铁一样的 | د اوسپنې په شان (په څير ) نجلۍ/د اوسپنې غوندې کلکه نجلۍ/فولادينه نجلۍ/فولادي نجلۍ/ |

## ting

| 听 | اورېدل(اوري، واورېدل) / غوږ نيول:دوی دا کسست د ژبې متخصصينو ته واوراوه / خو غوږ به يې د چا خبرو ته وو چې دوی په کومه ژبه خبرې کوي/ |
| --- | --- |
| 听从 | باندنيو ته د دوی د اطاعت له امله ملي حاکميت تر پښو لاندې شوی دی/څه چې ته وايي ، هماغسې زما خوښه ده / |
| 听到 | ګومان به يې کاوه چې ګوندی د مور د قدمونو ښکالو يې تر غوږ کېږي/ |
| 听觉 | د سامعې حسې / |
| 听命于 | دوی د بل په خوله کار کوي/ |
| 听取 | په غونډه کې وړانديزونه واورېدل شول/ هغوی د کارګرو څخه د دوی د نظرياتو د غوښتلو لپاره غونډې ترتيبوي/ |
| 听说 | خو اوس اوازه ده او وايي چې موږ له دې ځای نه شړي/ |
| 听天由命 | نصيب او قسمت ته ګوره ! / بې له دې چې د خدای دربار ته صبر وکړي، نوره چاره ورته نه وی پاتې/ تقدير ته غاړه ايښودل / |
| 听筒，耳机子 | غوږۍ/ |
| 听者，听众 | اورېدونکی/ |
| 听诊器 | ستيتوسکوپ/ |
| 听证会 | په محکمه کې د ګواهي اورېدلو بهير پيل شوی دی / |
| 听之任之，只要 | څکه ور ته هيڅ شی بې له ډالرو او څوکۍ ارزښ نه لري ، هر څه چې کېږي ، و دې شي ، مګر دی دې والي پاتې شي/ |
| 亭子 | څپرۍ /کوډۍ:د شنختو او کتيبو کوډۍ/ |
| 停泊 | تام، هغې بېړۍ ته چې د سيند په غاړه اوبو کې پرته وه وخوت /بيړۍ د چلی په ساحلي سيمه کې تال شوې وه/د بيړۍ تم ځای/ د موټر پارک کول /درېدل/ |
| 停电 | د يو نيم مليون کورنيو برېښنا پرچاوه شوې ده / د برېښنا جريان دريدلی دی/ |
| 停顿 | مکث = وقفه = ځنډ / مکث کول / احمد په خبرو کې لږ مکث وکړ او بيا يې د اسې وويل/ له همدې کبله خبرې ټپې پر ځای ولاړې وې/ |
| 停火 | بايد اوربند سمدستي اجرا شي/ م م د وژبندۍ غوښتنه وکړه /اوربند ته غاړه کېښودل ده/ |

| 停火线 | د اوربند کرښه/ |
|---|---|
| 停刊 | مجله له خپراوي څخه پاتې راغله/ |
| 停留 | ده د بیروت په هوائی ډګر کې د تم کیدو په وخت کې خبر لیکونکو ته وویل چې ... / فلانی په یالتا کې تر لږ تم کېدو وروسته ویانا ته تشریف یوسي/ څارونکي په بېجینګ کې د فلانی د یوې هفتې د توقف څخه په یوخاص او اهمیت قایل دي/ ګیری افغانستان ته د تګ په لارکې په تهران کې لږ تم شو/ دمه کول: کله به مو د ښوونځي په اوږده لار کې دمه کوله / احمد د څلورو ګړیو لپاره په هوایي ډګر کې تم شو ( پاتی شو ) / |
| 停留处，停车站 | تپیک ځای/ |
| 停战协定 | د(جنګي) متركې قرارداد/ د(جنګي) متاركې تړون/ |
| 停职反省 | دوه تنه نور د ملازمت د تعطیل او په تادیبي جزاګانو محکوم شول / |
| 停止 | درېدل(درېږي،ودرېد ) /ایسارول( ایسار یې کړ )/له ... څخه لاس اخستل: اسرائیل باید د هستوګنځیو د جوړېدو له پالیسۍ څخه لاس واخلي/ زموږ غوښتنه دا ده چې نور د افغانستان په کورنیو چارو کې لاسوهنې بندې کړي / د پروژې د تیرې الوزولو پرقهار ځنډ شو / |
| 停滞 | راکد/ رکود/ دا هېوادونه به د اقتصادي رکود د مرحلې څخه ووځي / د غالیو تجارت له نیکه مرغه د کومې سکتې سره مخامخ نه دی/ د ارزښت له نظره په افغان غالیو کې کوم رکود نه لیدل کېږي / انساني تولنه یقیناً مخ په وړاندې درومي او هېڅکله ځای پر ځای نه درېږي/ د سولې بهیر په ټپه درېدلی دی / |
| 挺进 | دوي د بري په نښه کې ډوب شول چې د ناتو هیوادونو سرحد د روسیې ته پولو ته وروغځوي / |

## tong

| 通报 | خبرتیا/اعلان/ |
|---|---|
| 通常 | له معمول سره سم دده کور ته ورغلم / د معمول سره سم / |
| 普及的 | رواج/ |
| 通车 | د کنړ د سیند د دواړو خواوو د اساسي سړکونو د جوړولو چارې د روان کال تر پایه پورې به یې یوه برخه بشپړه او د ترافیکو د استفادې وړ وګرځي/ سړک د یو لړ مجللو مراسمو په ترڅ کې د ترافیکو په مخ پرانیستل شو/ سړک د عامه تګ راتګ لپاره پرانیستل/ |
| 通道 | هیروئین زیاتره د یوې ترتیب شوې نقشې له مخې د منځنۍ آسیا په هېوادونو کې د یوه قاچاقي تجارتي مسیر له لارې اروپايي هېوادونو ته قاچاق کېږي/ روګودر / |
| 通电话 | احمد له چا سره د تیلیفون په لیکه خبرې وکړې / |
| 通风 | د تمپویې اسانتیاوې برابروي او د احتراق وړ غاز ته انتقال ورکوي/ |
| 通告 | چا ته خبر درکول کېږي چې ستاسې د ګډون وندې مهال هم بشپړ شو ، نو که غواړې .../ ته خبرداری ورکړ چې... / |
| 通过，经过 | ګذر/ تصوېبېدل/ تېرېدل (تېرېږي،تېر شو )/ د ...په ذریعه/ |
| 通红的 | تک سور/ |
| 通货膨胀 | د پټرولو قیمتونه په غرب کې د انفلاسیون د زیاتېدو سره ګام په ګام پرمخ نه دی تللی/ انفلاسیون په ساده ډول د قیمتونو له جګېدو څخه عبارت دی/ د انفلاسیون ارتقایي پرمختګ/ دغه قیمتونه د انفلاسیون د پرمختګ سره مطابق نه دی/ لا پدلی پوسوب لری |

| | |
|---|---|
| | کول /پولي تورم /انفلاسیون به منغ ته راشي/ د پیسو پاړسوب / |
| 通奸 | زنا کول/ یو نارینه مسلمان که زنا وکړي او بیا توبه وکلاږي ، الله تعالي یې توبه قبلوي/ |
| 通条，（烤肉的）铁叉子 | سیخ/ |
| 通往…的所有道路 | ته تولې تللې لارې / |
| 通向 | هغه واتونه چې په نوی ډیلی کې د پاکستان د عالي کمشینري خوا ته غزول شوی دی/ دا سړک د لاوس د یوه سر نه تر بل سره پورې غځېدلې ده/ |
| 通信 | مکاتبه / مخابرې سیستم / د هر چا د مخابرې آزادۍ د بلوسې نه په امن ده/ په سمدلاسه حالاتو کې مسئول مامور په خپل مسئولیت کولی شي چې مخابری ولتوي/تیلی کومونیکستن/ |
| 通行证 | قوماندان دنده لري چې د تګ راتګ توزیع شوي جوازلیکونه باطل کړي/ |
| 通讯 | مخابراتي چارې/ مخابرات/ |
| 通用 | په نړۍ کې د شورا او مشورې اصل معمول وي/ |
| 通用的 | چترالی ژبه په چترال کې د هغې سیمې له نورو محلي لهجو سره متداوله ده/ |
| 通知，告示，公告 | ابلاغیه/ خبرپاڼه / |
| 通知，通告 | خبرول(خبر یې کړ)/ |
| 通知书 | د لیسې د فارغانو د لومړۍ دورې اطلاع نامې پرون د یو محفل په ترڅ کې د هغې لیسې د مدیر له خوا هغوي ته وویشلی شوې/ د تجارت د وزارت خبرتیا/ |
| 同…比较，对比 | له.. سره مقایسه/ |
| 同…分开 | بېلېدل/ |
| 同班同学 | ټولګیوال/ همټولګي/همصنفي/ |
| 同伴，附件 | مل/ |
| 同胞 | په وینو شریک ورونه(خلک )/ هېوادوال/ |
| 同比 | دغه رقم د تېر کال د همدې مودې په نسبت په سلو کې پنځه زیات شوی دی/ |
| 同步 | له ګړندی تلونکي کاروان سره باید سم ګامونه واخلو/ |
| 同床异梦 | دواړه په یوه چپر کټ کې بېلا بېل خوبونهویني/ |
| 同等的，一样的，平等的 | مساوي/برابر/ |
| 同甘共苦 | په غم او ښادی کې ګډون کول/ موږ سره په غم او ښادۍ کې شریک یو / |
| 同工同酬 | باید په تولیدی چارو کې د مساوی کار په مقابل کې نارینه او ښځې مساوي معاش واخلي/ د مساوي کار په مقابل کې د برابرۍ اجورې اصل/ |
| 同归于尽 | له متقابل لوري سره یو ځای ځان وچاودوي / |
| 同化 | مدغم کول: د یو اسلامي حکومت د جوړېدو هدف او غایه دغه شی دی چې د اسلام په نوم د خلکو غوښې وخوري او د اسلام په توره قومونه مدغموي تجانس او یو کول / په زور سره یې دغه قومونه په روسی قوم کې حل کړل/ |
| 同伙 | همکار(ان) / |
| 同龄人，同年人 | همزولی/ |
| 同流合污 | فلانی د املوکو په تول کې راځي/ نه هم د بدو په ډله کې تېرېږي/ احمد هم په دې جبهه کې ورګډ نه شو / احمد او محمود دوې پښې په یوه موزه کې کړې او .../ |

| 同路人 | د ګوند ظاهر طرفداران/هسی مقلدین/تل/ |
|---|---|
| 同盟 | اتحادیه/ټولنه/ |
| 同盟军 | متحدین/متحد شوي قواوې/ |
| 同名次的各组 | هغه بیل بیل ګروپونه چه مساوی نمری یې اخستی دی |
| 同情 | همدردي/ خواخوږي/ غم شریکي /تبی (ترل) : احمد بې وزلو سره خواخوږي لري ،د خواخوږي ور دی/ د دوی سره باید خواخوږي او غم شریکي وکړو/ دا به د خلکو په نظر د ځان ښه او زړه سواندي ایسول دي/ |
| 同情的，同情者 | همدرد/ |
| 同生 | که ټوله ژوندی وي ، زه به هم ژوندی یم / |
| 同声 | په یوه اواز خپل رغ پورته کړ چې .../ |
| 同声传译 | همزمان شفاهي ژباړه / |
| 同时 | په دې باره کې په انقره او بېجینګ کې په یو وخت سره اعلامیه خپره شوې ده/فلانی په یو وخت کې دوه کارونه او ځانګړی وظیفې تر سره کولای شي/ کمبودیا ونه شو کړی د لاوس او میامر سره په یو وخت د جنوب ختیځ آسیا په اتحاد کې شامل شي/ په څنګ کې/ په یو وخت کې /په همدې مهال/ |
| 同时，并列 | له... سره جوخت/ |
| 同死 | که ټوله مری زه دې هم مر شم/ |
| 同他谈话 | ورسره په خبره شوه/ |
| 同乡 | وطنوال/ |
| 同心合力 | ملت او حکومت په یوه اداره او یوه عزم د یو هدف تعقیب کوي چې هغه د ملک ودانی او د ولسي اقتصادی، اجتماعي او عرفاني سویې ارتقا او پرمختګ دی / په یوه لاس سره/ |
| 同心同德 | په یوه زړه خوله او مرام سره روان شئ/ |
| 同性恋 | همځبلي/همجنسي/ |
| 同学 | خپل د سبق یو ملګری ته مې انتظار کاوه چې یو ځای ښوونځی ته لاړ شو /ټولګیوال/ |
| 同演员热烈握手 | له لوبغارو سره یې د لاس تود روغبړ وکړ / |
| 同样的，单独的 | ګوښی/ |
| 同样的，相似的 | غوندی/ |
| 同样地 | په همدې ډول/په همدی شان / دغه راز/ |
| 同义词 | دا کلمات مترادف کلمات دي/ |
| 同意 | له... سره موافقه کول/ په دې اتفاق کړی چې.../ ما هو کړه/ ما د هو ځواب ورکړ/ د چا هو کړه یې تر لاسه کړه / |
| 同意，开绿灯 | صدام پر کویت د امریکا له شنې اشارې سره د یرغل تابیا نیولې وه/ |
| 同意的，一致的 | موافق/ |
| 铜牌 | د ژېړو مدال(طلائی/ نقره یې) / |
| 铜墙铁壁 | پولادی کوټ/ د اوسپنې کوټ/ په اوسپنیز دیوال مشهور شوروي اتحاد په پنځلسو خپلواکو جمهوریتونو وویشل شو/ |
| 童工 | د کارګر ماشوم قانون/ |
| 童年，幼年 | وړوکوالی(وړوکتوب) / |
| 瞳孔 | کسی باتور/حدقه/ |

| | |
|---|---|
| 统筹兼顾 | جامع پلان/ له جامع پلان څخه مومطلب هغه پلان دی چې زموږ د هېواد د ۴۰۰ مليونو نفوس ګټې په نظر کې نيسي/عمومي وضعه په نظر کې نيول/ |
| 统计 | احصائيه/ شمېرنه/ |
| 统计局 | د چين د شميرنې عمومي اداره/ |
| 统一 | يو موټی والي/يووالی/ وحدت /هغوی کولی شی هم د خپلو منابعو او قواوو په توحيې سره د اسرائيلو په مقابل کې يو لوی قدرت تشکيل کاندي/ د مصر او ليبيا د پوره توحيې په باب فيصله وشوه/ |
| 统一的 | د يو موټي او واحد چين نمايندګی يې کوله/ د توحيد شوي پيشنهاد د ځينو موادو تعديل غوښتنه يې کوله/ واحد ملت/ |
| 统治，支配，控制 | سيات/ تسلط( تر تسلط لاندې راوستل) / |
| 统治阶级 | حاکمه طبقه/ |
| 统治者 | د خليج د منطقې حکمرانان د جولای په ۴مه نيټه د فدراسيون په باب خبرې کوي/ |
| 桶 | بو شکه/بيلر/ |
| 痛斥 | د پلانی خيايتلارانه عمليات يې سخت ملامت کړل/ |
| 痛苦 | درد او غم/ غميزي/ عذاب/ |
| 痛心 | د غم دغه خبر ډېر ودردولم او له واره يې هغه تول فلم زما... / |
| 痛心疾首 | د چا زړو نه خوږېدل/ د ...په مقابل کې خپګان څرګندول/ |
| **tou** | |
| 偷渡 | دغه جبري کارګران د مکسيکو څخه په غير قانوني ډول اختطاف شوي دي/ زيات جبري کارګران يې اختطاف کړي دي / |
| 偷偷（地） | غلا(په): دی له خپل مور سره په غلا له کلي څخه روان دي/ |
| 偷偷地 | هر چا چې خرما يې په غلا خوړلې وی او هډوکی يې هم ورسره تېری کړی وی، نو دغه هډوکی خو هضمېږي نه، ببګاله به يې په ګيډه درد شي /بيګاله /بيګاته / |
| 头 | کړی( يوه کړی فيل ) / |
| 头，脑袋，首脑 | سر/ |
| 头，匹 | کتار/( يو کتار اوښان ، مغازې ، اورګاډي ، بيړی ، څوکی ،کارتوسونه ... ) / |
| 头等大事 | ته د لومړيتوب اهميت ورکول / د اوليت حق لرل / د اوليت مقام نيول / |
| 头等的 | د شتمنو دولتونو لومړی درجه دنده د اوسپدونکو د هوساينې بسيا کول دي/ |
| 头发 | د سر وينستان(توئيدل ) / |
| 头盖骨 | د کوپړی هډوکی/سرکاسه/ |
| 头巾 | لونګی په سر تړلي يا په اوږو اچول کېږي / سپين پټکی په سر ږدي/ لنګوټ = لنګته / لوګوټه له سره کاږي / لونګی تړل / يوې پښتنې نجلۍ خپل پړونی وخوخاوه / څادر/ |
| 头盔 | خول / |
| 头面人物 | احمد د سيمې مهمه څېره ده / |
| 头疼 | سردردی/سرخوږی/سردرد کول/سرخوږېدل/ د لمر نه درلودل په زياتو هېوادونو لکه انګلستان او نورو کې د زياتو سرخوږيو موجب کېږي/ |
| 头条消息 | د راډيو د خبرونو په سر کې يې ور ته ځای ورکړ/ |
| 头头 | د هېڅ حکومت سروال دغسي چاروا کي زغملی نه شي چې هغوي د خپل حکومت له |

| | |
|---|---|
| | سیاست سره مخالف وي/ |
| 头衔，号召，呼吁 | خطاب/ |
| 头晕 | سرمې څرخیږي/سرګرځی راته پیدا کېږي/ګنګسی کېدل/ د سر ګنګستوب/ |
| 头子，首领 | سرغنه/ سرغندی/ |
| 投 | اړتاو/غورځول/ ویشل/ اچول/ |
| 投奔，转向，前往 | دوی د دولتي ادارو نه انجوګانو ته مخه وکړه/ |
| 投币电话 | د تلفون سکه اچوونکی غرفه/ |
| 投标枪 | د نیزې اړتاو/ |
| 投产 | له هغې جملې څخه تر اوسه پورې اته پنځوس پروژې په کار اچول شوې دي او په تولیداتو یې پیل کړې دي/ ټاکل شوې ده چې دا فابریکه په راتلونکې نژدې وخت کې په تولید پیل وکړي/ د نوي فابریکې په کار لوېدلو سره به د غوړیو ورځني تولیدات یو دېرش ټنو ته ورسېږي/ |
| 投诚 | له دغو عناصرو څخه ډېرو کسانو خپل ځانونه د پاکستان مقاماتو ته سپارلي دي/ |
| 投弹 | بمونه غورځول/ |
| 投递 | زه به یو لیک په پوسته کې واچوم/ |
| 投放，使用 | فعالول/ فعالیدل/ په کار اچول/ په کار لوېدل / په بنار کې نوي ډول بسونه فعال کړی شول/ |
| 投放市场 | انګور تر هغه وخته پورې وساتو چې په بازار کې نور انګور نه وي، بیا نو دغه ذخیره شوي انګور مارکیت ته رایستلی شو/ |
| 投机倒把分子（囤积者） | محتکر/ |
| 投机倒卖 | احتکار/ |
| 投机分子 | یو شمېر موقع پیدا کوونکو د هېواد په ګوټ ګوټ کې پخپلو فعالیتو لاس پوری کړی دی/ محتکر(ین): د ارزاقو د ریاست د اورو د محتکرینو او جلابانو د فعالیت یو مرکز کشف کړ/ |
| 投降 | تسلیمېدل: دوی به شمال ټلوالی ته تسلیم نه شي/ ته ځان تسلیمول/ احمد د داسې مور شیدې نه دي رودلي چې د تسلیمی سر چا ته ټیټ کړي/ |
| 投降书 | تسلیم نامه/ |
| 投降主义 | تسلیم طلبی (تسلیم غوښتنه ) / |
| 投票 | په رایو اخیستلو کې د هر ډول مداخلې مخه نیول / دا وړاندیز د رایو په قاطع اکثریت تصویب شو/ رایګیري/ رایې ورکونه یا رایه اخیستنه/ |
| 投入 | دوی لګیا دي له  یوځي اوضاع  څخه په تور لاس لاس ته راوړي پانګې په صنعتي سکتورونو کې ځای پر ځای کوي/ خپله ټوله انرژي... ته راواړوو/ |
| 投入使用 | تر استفادې لاندې راتلل/ |
| 投炸弹 | بم اچول (غورځول) / |
| 投掷 | یوه غټه تېږه مې راواخیسته او سمه مې د هغه په سر وویشتله/ هغه تېږه راپسې را وارتوله/ په دولتي ودانیو باندې یې تیږی وروېشتلی دی/ |
| 投资 | پانګه اچونه/پانګونه/ |
| 投资少，见效快 | د تاسیست لومړی پانګه یې کمه ده او په چټک ډول ګټه څخه اخیستل کېږي/ |
| 投资者 | پانګه اچوونکی/ |

| 透过 | هغه کڼ ځنگلونه چې لمر او باران ترې نه تېرېده ،.../ |
|---|---|
| 透露 | د يوه خبر له مخې داسې څرګنده شوه چې.../ سادات څرګنده کړه چې مسکو ته د ده د وروستي مسافرتونو له لارې هم دغه اختلاف له منځه لیرې نه شو/ احمد خپل پوځ ته اوښتي مرګ ژوبله مني ، خو کره شميره يې نه ده په ډاګه کړې / |
| 透露姓名（不愿） | يو چارواکي چې د نامه له اخيستلو څخه يې ډډه کړې، چا ته وويل / |
| 透明的 | شفاف/شفافيت د کړکيو په ښيښو کې قدرور يو خاصيت دی/د دوی په چارو کې د شفافيت او قانونيت څرک نه ښکاري / روڼ او شفاف حکومت/ د چارو واګو د کارولو شفافيت يا رڼوالی / د شفافيت او قانونيت څرک پکې نه ښکاري/ |
| tu | |
| 秃子，秃头的 | دې له خپل لوچک ميړه څخه طلاق واخيست/ |
| 秃子头上的虱子，显然 | د غله په ږيره خس وي / |
| 突变 | حالات په هغه هېواد کې يو ناڅاپ په بل اړخ واوښتل/ |
| 突击队 | فلسطيني کماندو (ګان) /حتی چې يو ځل يې د خپلو کماندوکانو په واسطه په تايوان باندې هم حمله وکړه/ ضربتي قوه/ د ۱۱۰ کسيزه کوماندو ځواک جوړول/ |
| 突击行动 | کوماندويي عمليات/ |
| 突然 | واردوار/ نابيره/ ناڅاپه/ |
| 突然间 | په شيبه کې به يې بيا فکر بدل شو / |
| 图表和实物 | شاګردان د ګرافونو او نقشو او بېلو بېلو موادو له لارې په ژوندې او عملي توګه پوهنه زده کوي/ |
| 图钉 | ګل ميخونه/سنجاق/ |
| 图画，画 | انځور/تصوير/ |
| 图谋不轨 | د سيسه لرونکي فعاليت تر سره کول/ |
| 徒弟，学徒 | ما به په شاګردۍ و نه نيسې؟ راشه ، د ځان سره يې شاګرد کړه / زه دې د ځانه سره شاګرد کړم / احمد له چا سره شاګرد شو / |
| 徒劳 | نو پوه شوم چې نور پخپله خبره ټينګار يا اصرار کول اوبن ته رباب وهل دي/ په يخ يې وليکه او لمر ته يې کېږده / |
| 徒劳无益 | بې هوده / د...پاره د چا کوششونه د خاورو سره مل شول / د پښتنو په مقابل کې مقاومت کول عبث کار او خام فکر دی / د آزرو بېهوده ده/ په دغه دريغ باندې به هر راز تورونه او تحريفونه بې نتيجې ثابت شي/ مګر دا خام فکر دی/ د پرتګال دا اقدامات هسې عبث او بېکاره غوندې ښکاري/ په يخ يې وليکه او لمر ته يې کېږده/ په يخ ليکل او لمر ته اېښودل کوي، ورځ او خاتمه يې ښه نه وي/ |
| 徒刑 | د شلو مياشتو په بند محکوم شوی دی |
| 涂 | د دغو بيلرونو سرونه په واسلينو پوښل شوي دي/ بايد د چا په زخمونو باندې پټۍ کېږدو. نه دا چې په زخمونو يې مالګه ودوروو/ د فلاني له نظره يوه تابلو هغه وخت ښکلې ده چې ګډوډ رنګونه ورباندې تپل شوي وي/ |
| 涂鸦 | کاغذ تورول/ خوشي او بيکاره مطالب ليکل/ |
| 涂眼影 | پيغلې په ګل سرې کړې سترګې وروا ړولې / |
| 途经香港 | د هانکانګ له لارې/ |

| | |
|---|---|
| 途脂抹粉，掩盖 | په چا باندې پرده اچول / |
| 屠户，屠宰业 | قصابي/ |
| 屠杀 | د چا د ژوند ډيوې گل کول/ |
| 土财主，大款 | خرپولی / هغه سړی چې ډيرې پيسې لري، خو عقل يې کم وي / |
| 土的 | خاورين/ |
| 土的，泥土的 | ختين کور/ |
| 土地，田地 | ځمکه/ |
| 土地法 | د مځکې قانون/ |
| 土地革命战争 | د مځکو انقلابي جګړه/ |
| 土地换和平原则 | د ځمکې په بيه د سولې د تبادلې اصول/ |
| 土豆 | کچالان/ کچالو /پټاټې/ |
| 土耳其 | ترکيه/ |
| 土法上马 | کارګرو له موجوده شرايطو څخه استفاده وکړه او د محلي طريقو په وسيله يې يوه ګرځنده کوره جوړه کړه/ |
| 土壤，土地，领土 | خاوره/ |
| 土石方 | د کيندل شويو خاورو او ډبرو مجموعي اندازه...مکعب مترو ته ورسېده/ |
| 土特产 | محيطي شيان/ ځينې نور محيطي شيان او صنايع هم په کنړ کې څه نا څه شته/ |
| 吐（痰、血） | مه يې پرېږده چې د معبد په غولي کې لاړې توکړي/ وينه اچول/زه پوه نه شوم چې دا د بنيادم غوښه وه او که د ماهي همدا و چې بيرته مې وګرځول/ |
| 吐故纳新 | د زړو او ناوړو شيانو پرېښودل او د تازګۍ موندل(د نويو شيانو منل) / |
| 吐烟圈 | احمد د سګريټ دود هوا ته پوکوي / |
| 兔子 | سوی/ |

## tuan

| | |
|---|---|
| 团 | غونډ / |
| 团长 | د غونډقوماندان/ غونډ مشر / |
| 团结 | ناروا لاسوهنو دوی هڅولي دي چې د نظام جوړونې پر روحيه په خپل منځ کې سره راټول شي/ |
| 团结，统一，联合 | يووالی/وحدت/ |
| 团结的，结合的 | يو لاس/ يو موټی/ |
| 团结一切可能团结的人 | د دوی لپاره چې د هغو ټولو کسانو سره چې متی کېدای شي يووالی منځ ته راشي./له ټولو هغو قوا و سره چې اتحاد کېدای شي لاس يو کړو / هغه قوتونه چې د وحدت وړ دي/ |
| 团结一致 | د ټولې نړۍ مسلمانان د يوه وجود بڼه لري/ |
| 团结在周围 | هغه خلکو ته بلنه ورکړه چې په ټينګه سره د خپل مشر پر شاوخوا سره يو لاس شي/ |
| 团体比赛 | د افغاني پينګ پانګ بازانو ټيم دآسيايي هېوادو پنګ پانګ په لوبو کې يوې کسيزې، دوه کسيزې او ګروپي لوبې تر سره کړې دي/ |
| 团体操 | ځوانانو د...دپاره د ست جمع ورزش لوبې اجرا کړې/ د دسته جمعي ورزش لوبه/ |
| 团体赛 | ګروپي لوبه:د ستجمعی مسابقه(مسابقات ) / |
| 团体总分 | د بېجينګ،شانګهای او لياونينګ ټيمونه په دې لوبو کې په ترتيب سره لومړی، دوهم او |

| | دریم لمبر شول/ |
|---|---|
| **tui** | |
| 推，推动，拥挤 | ټېلوهل( ټېل يې واهه) / |
| 推测，假设 | احمد دا فرضيه راوويسته او هغه دا چې... / |
| 推迟 | ځنډول/ اوږدول / ځنډېدل / اوږدېدل: له دې امله د ښوونکو د معاشونو په ورکولو کې ځنډ راغلی دی/ د...په اثر غونډه ټال شوه/غونډه د ټاکلې وخت نه پوره څلور ساعته وځنډېده/بوتو ايران ته خپل سفر تر يوې مياشتې پورې ټال کړی دی/ |
| 推倒，打胜 | پرزول/پرځول/ |
| 推动 | د بزګرو جګړې وې چې د تاريخي انکشاف رښتيانی محرکه قوه ښېل/دولت ګام په ګام دغه بهير پرمخبيايي/ د اصلاحاتو بهير ته يې جرګه ورکړه / احمد نويو بدلونونو ته مخه پرانيستله /ځوانان دي چې د ټولنې د پرمختګ څرخ په حرکت راولي او د خپل تازه فکر او قوت په مرسته يې پرمخ بيايي / احمد د پرېکړې بشپړ تحقق ته ژمن دی او دغه بهير پرمخ بيايي/ له دې دمخه حزب الله د دوو اسرايېلي سرتېرو مړي په ورکولو د خپلو څو تنو جنګياليو خلاصېدو ته مخه پرانستې وه/ دا سې کسان شته چې دې موضوع ته لمن وهي/ |
| 推断 | بي بي سي د خپل نمابنده د استنباط(استنتاج) له مخې ويلي دي چې.../اوس کولی شو چې له خپلې مطالعې استنتاج وکړو/دغه راز استدلال د منلو وړ نه دی/ |
| 推翻 | له پښو غورځول / د دې نظام د سرچينه کولو لپاره/ تر پښو لاندې کول(کېدل)/جمهوررئيس له قدرت نه راغورزېدلی دی/ د کرزي دولت راوپرزوي / رنګېدل / رانسکورېدل/ پلانی له صحنې نه ايستل شوی وو/د صحنې نه وويست. واليان دې د مرکز اطاعت وکړي او يا دې له صحنې څخه ګوښه شي/ |
| 推广 | تيلي ماشينو ته عموميت ورکول / دا ډول ماشين ازمويل شوی او د رواجيدلو مرحلې ته رسيدلی دی/ دا موافقه په دې لحاظ شوې ده چې په لير شرق کې رادار ماشين ترويج ومومي/ مترقي توليدي تخنيکونو ته ترويج ورکول / مترقی تجربې يې مروج کړې / ...ته رواج ورکول/ |
| 推荐 | دغه کيسيون سپارښت کړی دی چې پنځه فرعي کميټې دې تاسيس شي/ ستا سپارښتنه مې ورته وکړه/ د پلانی په سپارښتنه مې دا کتاب ولوست/ دا سې څوک مې هم نه پيژندل چې د کومې موسسې د نظر وړ چاروا کي ته ما ور معرفي کړی او سپارښتنه ورته وکړي/ |
| 推进 | وړاندې بيول(وړاندې تګ)/ |
| 推开 | منه يې ايسته پورې وهله، ټام ورته بېرته نژدې کړه/هغه بيا ټېل وهله/ بېرته کول/ |
| 推铅球 | د ګولۍ اړتاو/ |
| 推上…道路 | هغې په خپله هم نه پوهېدل چې بشر يوې داسې لارې ته سوقوي چې نه آخر لري او نه بېرته ګرځېدل/ |
| 推上台 | احمد ددې نوي واکمنې په سر کې ودرول شو/ |
| 推土机 | اوس اسارئيلي بولډ وزرونو د هغه هېواد د ټانکونو په شېر د بيت المقدس د تاريخي ځايونو په نړولو پيل کړی دی/ بلدوزر / |
| 推向 | او شراچوونکي پرېښدي چې بيا مو هېواد د تباهۍ په لور مخ کړي/ |
| 推向市场 | فلم د کره کتنې وروسته ننداري او بيا بازار ته وړاندې کېږي / |
| 推卸责任 | دغو دوو ځوانانو د جګړې مسئوليت يو پر بل غورځاوه/ له خپلو وظيفو څخه اوږده تشول/ |

| | |
|---|---|
| 颓废的，下流的 | نااخلاقي او لوېدلي توکي خپرول/ |
| 腿肚（小腿肚外胫） | پندۍ/ |
| 腿脚不灵的 | له پښو لوېدلی/ |
| 退场 | هغه د ستيژ له سره څخه د تمرين نه وروسته له خپلو ملګرو سره راووت/ هغوی د انتخاباتو د رقابت له صحنې څخه ووتل / هغوی د ملګرو ملتو له ورمه شپنې غونډې څخه د هغې د ځينو غړو له چال چلند سره د اعتراض په عنوان ووتل/ |
| 退出谈判 | امريکا د نورو هېوادونو لخوا د وړاندې شويو شرايطو د نه منلو په پلمه له خبرو اترو څخه ځان ګوښه کړ/ |
| 退回 | مسترد / نورې دوسيې د نيګرتياو له کبله چې درلودل يې بېر ته ښارنوالۍ ته مستردې شوې دي/ پوسته خانه به ليک بېر ته تا ته درمسترد کړي/ |
| 退却 | سره له دې به له ويتنام څخه د عسکرو ايستل په ټوله نړۍ کې د متحده ايالاتو په رول کې د يوې لويې عقب نشينۍ سريزه وی/ په شا تګ/ په شا تلل/ |
| 退缩 | د بيلارۍ او خپلسرۍ په وړاندې يې ځان غلی نيسي او ښې ګروي / |
| 退休的 | متقاعد (تقاعد ): متقاعد کارګران/ تقاعدي چارواکی/ تقاعد شوی چارواکی/ يو متقاعد مامور/ تقاعد شوی کارګر/ |
| 退休金 | د تقاعد شويو کاني کارګرو ژوند/ هغوی تقاعد کړي دي او له دولت نه د تقاعد معاشونه اخلي/ |
| 退学 | د زمانې د واقعاتو او د کور د حالاتو دا تقاضا وه چې زه دې سبق پرېږدم/ |
| 退役的 | اضافه لست/ |
| **tun** | |
| 吞并 | هند غواړي چې سيکيم په ځان پورې الحاق کړی (له ځان سره الحاق کړی )/ |
| 吞枪自杀 | احمد خپله ښځه ووژله او بيا يې خپل ځان غرغره کړی و / |
| 吞噬性细胞 | بلع کوونکی حجرات/ |
| 吞吐量 | په بندر کې د مالونو وړلو راوړلو د چارو اندازه/د بندر د حمل و نقل د چارو اندازه/ |
| 吞下 | سړی به دا اشتباه وکړي چې ګوندی ليبيا غواړي چې عربي نړۍ له ستونۍ تېره کړي/ |
| 臀部，屁股 | کوناټی/ سرين/ |
| 囤积居奇 | دوی په کورونو کې اوړه ذخيره کړی او غوښتل يې چې هغه په لوړه بيه په خلکو باندې وپلوري / احتکار او ګران پلورل/ له ټولو زيات د ګرکې ور دي /د بيې د جګولو لپاره په شخصي ګدامونو کې د غلوخوندی کول/د طبيعي افتونو د منځ ته راتګ په کال کې به دوی ناوړه ذخيرې کولې او بيه به يې لوړوله / |
| **tuo** | |
| 托儿所，哺乳室 | شيرخوارګاه/ |
| 托付给 | پر... سپارل/ |
| 托管 | قيمومت: د دې فيصله ليک په موجب عراق د انګلستان تر قيمومت لاندې شو / برتانيې ته د فلسطين قيمومت ورسپارل/ |
| 托管理事会 | نوآبادياتی/ |
| 拖车 | تيلر/يو سړی د تراکتور د تريلر د عرادې لاندې مړ شو / |

| 拖延 | د چا د معاشونو په ورکولو او تادیاتو کې ځنډ راغلی دی/ |
|---|---|
| 拖延时间 | داسې فوري موضوع چې نور ځنډېدلای نه شي/ د پاکستان د جنګي اسیرانو د خوشې کولو په باره کې د هند له خوا ټال منځ ته راغلی دی/ که کوم کار ته په لوی لاس ځنډ پېښ کړي، نو ګویا چې د نورو په وظیفو کې هم ځنډ پیدا کوي/ |
| 拖住不放 | لاسونه پر راتاوول/ تر ګېډې لاندې کول. غېږ پر راتاوول/ |
| 脱 | جرابه یې له پښې کاږي/ ایستل/ |
| 脱发 | وېښتان یې له سره توی شوي وو/ |
| 脱离 | د بالتیک درې هېوادونه هم د مسکو له واکمنۍ بهر شول/ په دې وروستیو څلوېښتو کلونو کې افغان جامعه ورو ورو فیوډالیزم پرېږدي او د کاپیټالیزم په لوړو پوړو کې ننوځي/ وګړي یوه شېبه هم له امنیتي پلوه له ګواښه بچ نه دي/ |
| 脱离接触 | د سویز دکانال په محاذ کې د مصر او اسرائیلو د عسکرو د بېلولو مربوط تړون لاسلیک شو/ |
| 脱粒 | د جوارو ټکول/ دوی درمندان کولی او حاصلات پاکوي/ د شولو کوټلو ماشین/ غلې ټکول او پاکول/ |
| 脱粒归仓 | د شولو د کوټلو او ذخیره خانو ته د هغو انتقالولو کارونه هم اجرا کول/ |
| 脱落，掉头发 | په څو ورځو یې د سر او بدن وېښتان ورېژېدل او د هډوکو وچ اسکلټ وګرځېد/ |
| 脱帽致哀 | خولۍ مو له سرونو څخه لېرې کړې.../ |
| 脱去，解 | خپل بنګړي یې له لاسونو وښکل/ خپلې جامې یې وایستلې/ |
| 脱身 | روسي ځواکونو په نېټه له افغانستان څخه پښې سپکې کړې چې.../ |
| 脱衣 | ټام ژر خپله کورتۍ له تنه وایسته/ زاړه سړي پرتوګ وایست او په تیاری کې په خپل کټ پرېووت/ |
| 驼背 | ملا یې کړوپه شوې او په سترګو کې یې د ژوند زېړ مازدیګری لیده کېده/ کړوپه کړوپه/ په ملا کړوپ/ اوږې راوتلې/ په اوږو کړوپ/ په ملا کړوپ شوی/ په کړوپه ملا/ |
| 妥协 | مصالحه(مصالحت) کول/ د ...او ...تر منځ د مصالحت د رامنځته کېدو نه وروسته/ کرزي له چا سره په جوړ جاړي کې غوټه او ..../ |
| 椭圆形的，卵形的 | بیضوي:د ودکشونه یې ټول بیضوي او کروي بڼه لري/ |
| 唾弃 | چا ته یې لاړې ورتوکلې دي/ خلکو دا ملي خائن ته لاړې ورتوکلي دي/ پرې لعنت او نفرین ویل/ |
| 唾液 | لعاب/ لاړه: لاړه توکل/ |

| wa | |
|---|---|
| 挖出 | دوی اوه ماشومان له خاورو څخه رااوویستل / صدام له یوه غاره رااوایستل شو / |
| 挖地道 | نغم(تونل) کنبل/ |
| 挖掘，开发 | د نفتو ایستلو کار روان دی / |
| 挖泥 | د ویالی د ختو ویستلو چارې(کار) شروع شوی/دغه ویاله د زیاتو ختو د لرلو له کبله د استفادی نه وتلی وه/ |
| 挖墙脚 | دوی غوارې چې د نورو هېوادوالو مالي بنسټ کمزوری او په اندیښنو کې غو په کړي/ |
| 蛙式 | د چنګښ لامبو/ |
| 瓦 | کاشه/ |
| 瓦罐 | کوزه/ |
| 瓦解 | هغې د شپږو هېوادو د زراعتي ټولنې د تیت او پرک کېدلو د مخنیوي لپاره د نوو اقداماتو په باب موافقه وکړه/ دښمن تار په تار کول/د دښمن د عسکرو کنډوکپر کول/ دغه ورځ د شوروي د دړې وړې کېدو پیلامه هم شوه / تجزیه کېدل/که داسې نه وي ، نو د ټولنې شیرازه( ښیرازه )به دړې وړې شي/ د دښمن عسکر منډکپر کول/ |
| 瓦斯爆炸 | د ګازو چاودنه/ |
| 袜子 | جوراب/ |

| wai | |
|---|---|
| 歪风邪气 | ناوړه تمایلات/ |
| 歪曲 | تحریف(تحریفول)/ته زما خبره بده تعبیر مه کوه/غوارې چې د کمبودیا جګړه تحریف او هغه بل ډول تعبیر کړي/په خپله خوښه یې موضوع تحریف کړه/دوی مذهبي اصول تحریفوي/حقایق او واقعیتونه تحریفول/ |
| 歪歪扭扭的 | دوی ټوغ ټوغ تلل/ |
| 外表 | هغه خپله قیافه بده ګڼي/زه د هغوی په نومونو نه پوهېږم مګر په قیافه یې پیژنم/هغه له خپلې قوارې څخه راضي نه دی/ بشره/ښځې د مسمومي ونې په شان دی چې له باندې ښکلې ده، مګر کله چې مرغي ورڅخه وخوري ، سمدستي مري او ژوندی نه پاتې کېږي/ |
| 外表的，表面的 | ظاهری/ |
| 外出 | ښځې یې له کوره دباندې نه پرېښودې او خوشی یې په تیارو او غیر صحي مونو کې ایساری کړی وې/ |
| 外国 | په نورو هېوادونو کې/په بهرنیو هېوادونو کې/ |
| 外汇 | بهرني اسعار/ پردی اسعار / |
| 外汇储备 | ښایي چې د دغه عامل په سیوری کې د اسعارو د ذخیرې په برخه کې د لیدو وړ انکشافونه ترلاسه شي/ د زیرمه شویو بهرنیو اسعارو ارزښت/ د بهرنیو اسعارو ذخیره/ |
| 外汇兑换处 | د اسعارو د بدلولو کړ کی/ |
| 外科 | جراحی څانګه/ |
| 外科大夫 | جراحی ډاکتر/جراح/ |
| 外空 | باندنی فضا/ |
| 外貌，形状，情况 | صورت/ څېره/بڼه/ |

| 外表的，外来的 | دباندینی/ بهرنی/ خارجي/ پردی/ |
|---|---|
| 外强中干 | ظاهراً قوی او باطناً کمزوری/ |
| 外甥（外甥女） | خوریه(خورزه) / |
| 外衣 | هغوی د استهزاء په لفافه کې د چټي ټوکو او الفاظو له څرګندولو سره سلطان محمود مخاطب کړ/د دوکې لفافه یې څرګنده کړه چې د احمد د کورد یوه غړی سره مې کار دی/... قانوني جامه ور کول/د سوسیالیزم پرست یې په ځان کړی دی/جاسوسان چه بېلې بېلې جامې یې اغوستي دي/کورتی/ |
| 外用药 | د مښلو دوا / |
| 外资企业 | په خارجی سرمایو جوړې شوې تصدی/ |
| **wan** | |
| 弯曲 | نوموړي باسیکلونه د نورو نقلیه وسایلو سره د ټکر په اثر نه ماتېږي او نه کږوږېږي / |
| 蜿蜒清澈的漓江 | د لی جیانګ د کاږه واږه او راڼه سیند په دوارو غاړو کې/ |
| 豌豆 | موشنګ(نخود ) / |
| 丸子串 | لوله کباب / |
| 完成任务 | د فداکاری وظیفه تر سره کول/ |
| 完结，闭幕 | اختتام(کول، کېدل) /اختتامیه/ |
| 完美，完善 | غوړېدنګ/ تکامل: د تکامل په مسیر کې/ |
| 完全 | زما په نظر ستاسو زړه له هره جهته سالم دی/ دغه مرکې کټ مټ تاسې ته وړاندی کوو/ پوره/ کاملاً/ بیخی/ کامل/کورټ/ |
| 完整 | تمامیت: زمکنی بشپړتیا یا تمامیت/ په ځینو ښارونو کې ډېر لږ تاریخي اثار شته چې بې عیبه پاتې شوي دي/ |
| 玩耍，游戏，运动 | لو کېدل/ |
| 玩具 | هلک په دغو پیسو شیریني او د لوبو سامان اخلي/د مرستون ماشومانو ته د ساتیرۍ وسائل برابر شوي دي/څه شی چې ډېر لیدل کېدل د ماشومانو د ساتیرۍ سامانونه او وسایل وو/هغوی د خپلو لوبو سامان ماتوي/نانځکه/لوبتکه/ د لوبې اله/ |
| 玩弄于股掌 | احمد د دوی په لاس کې لوبول کېږي او د دوی د کرغېړنو کړو وړو د بیان وړ ګرځېدلی دی/ |
| 玩笑，谈笑 | خبرې او ګپ شپ لګوي/ ټوکه ټکاله / د ناستې او ټوکو ټکالو ځای / |
| 玩艺儿（潜艇） | دا خو اوتبل دی ، مګر اړخه یې دا بله چی بلا ده؟ / |
| 顽固 | سرتمبه سړی/دا د دوی د ډېر خودسرانه مخالفت اصلي علت دی/ |
| 顽固的，强硬的 | سرسخت/ |
| 顽固分子 | سنت ګرای/ |
| 顽固派 | سخت دریځه رژیم/ بنسټپال/ بنسټپالنه/ بنسټپالي/ |
| 顽劣, | احمد له کوچنیوالي څخه ډېر بد ماش شانته و ( بدمعاش) / |
| 顽皮 | ستا زوی ډېر شیطان دی/ |
| 顽皮的，淘气的 | شوخ/ |
| 顽强战斗 | په سر سخته توګه جنګېدل/ |
| 挽救 | دچا د نجات لپاره/ چا ته نجات ورکول/ |

| 挽救失败 | خپلې ماتې تلافي کول ( جبران کول ) / |
|---|---|
| 晚八点到半夜这段时间 | ماسختن/ |
| 晚稻 | پسينه/ |
| 晚饭 | ماښامنۍ/ د ماښام ډوډۍ/ |
| 晚了 | خو خبره د خبرې نه تېره ده/ |
| 晚年 | پلانی د پاتی ژوند نیکمرغې ورځې تیروي/په خپل پاتی شوی عمر کې/ ملا یې کږوپه شوې او په سترګو کې يې د ژوند زيږ مازديګرى ليده کېده / |
| 晚熟作物 | پسينه فصل/ |
| 晚霞 | شفق(د آسمان سوروالی) د آسمان لمن سره شوه/سور شفق/ |
| 晚些时候 | په همدې ورځ ناوخته/ |
| 惋惜 | تاسف يا خواشيني څرګندول / |
| 惋惜，后悔 | دريغ کول/ |
| 惋惜，叹惜，遗憾 | افسوس/ |
| 万恶的 | جنايتكار فعاليتونه/ |
| 万分悲痛 | په خپل بستر کې د يو عالم غمونو سره پربوته/ |
| 万古长青 | زموږ د دوستۍ ونه دې تل شنه او تازه وي/ده دا هيله وکړه چې د دواړو هېوادو د خلکو تر منځ يووالی او ورور ګلوي تل شنه پاتې شي !/يووالی د تل لپاره شين پاتی شي/ |
| 万花筒 | ګل نمايې/ |
| 万能的 | هرکله چې انسان مخلوق دی، نو له دې کبله محدود دی او د خالق تعالی په شان بشپړ قدرت نه لري/ |
| 万岁，长寿 | عمر دې ډير شه پاچا !/هغه دې د اوږدې اوږدې مودې لپاره ژوندی وي/ |
| 万物 | مخلوقات/ موجودات/ |
| 万物非主，唯有真主，穆罕默德，真主使者。 | لاالله الاالله محمد رسول الله/ |
| 万众一心 | دغه اردو داسې سره متحد شوی لکه يو تن او وجود / |
| 腕，腕骨 | مړوند / |
| 腕子 | خپړې/ |

# wang

| 亡羊补牢 | کب چې هر وخت له اوبو وايستل شي، تازه وي/ |
|---|---|
| 王，国王，苏丹 | سلطان/ |
| 王朝 | د امپراتورۍ سلسله يا دوره/ |
| 王冠，皇冠 | تاج/ |
| 王国，王位，王国统治 | پاچاهي (يا پادشاهي )/ |
| 王位 | له پاچهۍ څخه يې لاس واخيست/ |
| 王位，宝座，御位 | پلاز/ تخت/ |
| 王中王 | شهنشاه/ |
| 王子，公主 | شهزاده/شهزاده ګۍ/ |

| 网 | شبکه: د دښمن د نظامي مهماتو رسولو شبکې ته سخته صدمه رسوله شوې ده/هغوی وړې مرغۍ په دامو کې نیسي/ هغه به جال اوبو ته واچوي/ ښايي يوه ورځ د شوروي ښارونو په چاپېر د راکټونو يوه قوي شبکه وغځول شي/ |
|---|---|
| 网吧 | د انټرنيټ کافي / |
| 网络媒体 | د انټرنيټي رسنيو په قول / |
| 网球 | ټېنيس/ |
| 网球场 | د ټېنيس ميدان/ |
| 网上聊天 | ټنګ ټکور او خبرې کول / |
| 网页 | ويب پاڼه/ |
| 网友 | انټرنيټ کارکوونکی/انټرنيټ استعمالوونکی/ |
| 网站 | ويب سايټ/ |
| 往后，向后，往回 | واپس/ بېرته / |
| 往来 | له چا سره راشه ورشه / راکړې ورکړې/ ټګ راټګ/ |
| 往哪里，向何处 | چېرته/ |
| 往前，向前 | پرمخ/ مخکښ/مخکې |
| 往前放，递上，呈上 | پيش کول/وړاندې کول |
| 往事 | هند دښمني په پاکستان کې يوه تېره کيسه پېژندل شوې ؟ / |
| 往下，向下 | کښته/ |
| 妄想 | تر هګر داسې انګيرې چې ګوندې و به کولای شي يو شمېر ناخبره او ساده هېوادوال وغولوي/ دا هسې يو پوچ خيال او ناشونی کار دی/ |
| 忘了我 | زه مو ولې هېر کړی يم ؟ / |
| 忘不了 | د ځوانو په روزنه کې يې سهم د هېرې نه دی/ دا بايد هېره نه شي چې.../ هماغه سيالي مې تراوسه پورې ياد ده او هېڅکله به مې نه شي هېره / زه هېڅکله خپل ښوونکي نه هېروم که څه هم..../ |
| 忘恩负义 | احمد هېڅ ممنونيت نه لري/مونږ هغه بېرته قدرت ته ورساوه/ هغه نمک حرامي کوي/هغه نمک حرام سړی دی(هغه څوک چې د احسان تابع نه دی ) / نماک بحرامی/ |
| 忘乎所以 | همدغه وجه چې له ډېرو خلکو نه د ستايونکو په ستاينو او د متملقينو په منطق ځانونه ورکېږي او خپل شان بل شان ويني/ موږ دې د خپل برې له کبله ځانونه راڅخه ورک نه شي /ځان ترې ورک کېږي/ |
| 忘记 | دا زموږ له پاره نه شي وتلی چې.../هره په زړه پورې خبره د چا له خاطرو نه وزي/او هره په زړه پورې قصه نه هېرېږي/دا هم بايد له ياده ونه باسو چې.../...چې په پايله کې يې خلکو د چا جنايت هېر کړ/ پخپله سوکالي کې د نورو سوکالي هم له ياده و نه باسي / له ياده وتل / نورې معاملې يې له ياده وکښلې / دا هم بايد د ياده و نه باسو چې.../ |
| 忘我的 | له ځانه تېرېدونکی ځوان/ |
| 望而生畏 | له...څخه سترګې سوځل/ |
| 望眼欲穿 | لوړې راباندې زور کړی و ، په ډوډۍ پسې مې سترګې سپينې ختلې وې/...ته دوې سترګې څلور شوې/د خلکو د اميد سترګې لا نورې د افغان فلم موسسې ته کږې شوی/ |
| 望远镜 | لکه په يوه تاريک او معيوب ليرليد چې ګورې او هېڅ شی نه پکې ويني/ دوربين (ليری ليد )/ |

| wei | |
|---|---|
| 危害 | نشه يي توکيو ځوانانو ته خطر پېښوي/ د امنيت نشتوالی انساني هوساينې ته ګواښ دی / امنيت ته خطر اچول/ |
| 危机 | په دغو هېوادونو کې سخت پولي بحرانونه روان دي/ د بحران څخه ځان خلاصول/ |
| 危及 | هر هغه اقدام چې په اروپا کې به سوله د خطر سره مخامخ کړی/ژوند ته يې خطر پېښ شو/د افريقی د لويې وچې د ديموکراسۍ ، سولې او ثبات ته هم خطر پېښ شوی دی/ |
| 危急的 | په بحراني وختونو کې يې لاس ورکړی... / |
| 危险 | خلک به د يوې بلې بلا په خوله کې ولوېږي / |
| 危险，威胁 | خطر / |
| 危险的，有危险的 | خطرناک/ |
| 危在旦夕 | فوري خطر / بيړنی خطر / هغه د اجل په دروازه کې دی / |
| 威风 | برم: احمد شاه بابا د ډېر برم خاوند و/د غزنی دربار له برم نه ډک و/هغه کورنۍ ډېر برم لري/ |
| 威慑力量 | امريکا د ويتنام په ضد د يوه خنډ راپيدا کوونکی قدرت په حيث په تايلنډ کې د خپلو قواوو اوسيدل جاري ساتي/ |
| 威士忌 | ويسکی/ |
| 威望，威信 | ابرو/عزت/حيثيت / |
| 威吓 | وسواله ډله دخلکو په ترهولو او ويرولو بوخته ده/ د چا په زړه کې ترهه او ويره خپره کړې ده/ګواښ/ تهديد/ ويره/ پيشرو وهل / |
| 威吓我 | دوی زه په ډېرې بې رحمۍ سره ګواښلم / |
| 威胁 | هند جګړه نه غواړي او نه څوک په جګړه باندې تهديدوي، خو د نورو تهديداتو څخه هم نه ببريږي/ده ورمه شپه تهديد وکړ،که چېرې.../د فلسطين سرتېرو ګواښ کړی و چې د دغو دوو تنو د خوشي کولو دپاره يو اقدام وکړي/ اخطار ورکړ/ګواښ وکړ/ د الوتکو او د مسافرينو امنيت تر تهديد لاندې راوستل شوی دی/ |
| 威胁的，准备的 | ګواښوونکی/ |
| 威胁使用 | ذروی وسله لرونکي هېوادونه بايد نورو هېوادونه تهديد نه کړي چې ذروي وسلې به ورباندې استعمال کړي. د ذروی وسلو د استعمالولو تهديد نه ورباندې کوي/ |
| 威胁我 | ډېر ځله تهديد شوی يم او بد راته ويل شوي دي / |
| 威信扫地 | د پاريس په جرګې کې د امريکا حيثيت لاړ/ د پلانی اعتبار د ډېرو نه ډېر ښکته رالويدلی دی/ |
| 微薄，微不足道 | ګټه يې بې سيکه ده چې يو درد يې هم نشو دوا کولای / |
| 微不足道 | يو ناچيز ليکوال دی/اسرائيلو ته د امريکا له خوا د هوايي حمل و نقل په مقابل کې د شوروی حمل و نقل په هيڅ حسابېږي/ ناڅيزه او حقير وجود / ناڅيز او بې ارزښته / واړه موجودات /کفالت ګوتی/ بې اهميته او د کوچنۍ رتبې کفالت(ګوتی د کوچنيتوب علامه ده ) د بېلګې په توګه معاش ګوتی/ |
| 微风 | ډېر نرم باد / نسيم/ |
| 微妙的 | حساسی مواقع/په دغه نازک وخت کې .../په پاکستان کې اوضاع حساسي او خطرناک دی/اوربند يوې نازکې مرحلې ته رسيدلې/هغوی د هېواد حساسي موقعت درک کړی دی/دغه خبرې يوې حساسې مرحلې ته رسيدلې دي / |

| 微弱的多数 | په ډېر کم اکثریت سره تصویب کېدل/په ډېر ضعیف اکثریت سره/ |
| --- | --- |
| 微生物 | جراشیم(جرشیمونه)/ |
| 微笑 | تبسم:دوارو هېوادو د دوسوه کاله دښمنۍ وروسته یو او بل ته دیپلوماتیک تبسم شروع کړی دی/ د شونډو لاندي نري نري مسکی شی/ ماري احمد ته د رضایت په دود موسکا ورکړه او رخصت شوه / په تبسم وایی/ مسکا/د شونډو په سر خندل / خندا کول / احمد ما ته تبسم وکړ یا احمد ما ته موسکا شو( موسکې شو ) / احمد چې په شونډو یې نرۍ غونډې موسکا راخوره شوه ، ور ته یې وویل.../ |
| 为…举行宴会 | د ...په ویاړ یوه میلمستیا ترتیبول/ |
| 为过（不） | زما لپاره یو داسې ویاړ دی چې که هر څومره د خدای(ج) شکر ادا کړم ، لږ دی/ |
| 为了 | د دې د پاره/ د...په غرض، د...په خاطر/ |
| 为了回答，代替，同样地 | بالمقابل/ |
| 为农业服务 | برق باید په زراعت کې استخدام شي/ |
| 为期不远 | هغه ورځ لیری نه ده چې... /که نه ، د یوه غټ سیاسي بحران پیل لیرې نه ښکاري/که هر څوک دي ډول کار ته ملا وتړي ، نو لیرې به نه وي چې... بدلون راشي/ |
| 为人牺牲，祭祀 | جارېدل/ |
| 为伤口敷药 | په زخم دوا ایښودل/ |
| 为什么，何故，何以 | څله/ ولی/ |
| 为数不多 | څو د ګوتو په شمیر آثار په پښتو کې لیکل شوي او چاپ شوي.../ |
| 为所欲为 | د خپل زړه نیلی یې څغلاوه/هغه څه چې یې زړه غواړي هغسې کارونه کوي/ د خپلې خوښې فرمان صادروي/ هر څه چې مې زړه غوښتل ، کول به مې/ پرې نه ږدي چې هرڅوک د هر څه کولو اختیار ځانته ورکړي/ احمد له خپلې شرۍ پښې ډېرې پسې وغځولې /له خپل تغر څخه پسې ډېرې غځولې وې / |
| 围攻 | اردو د ښار څخه را چاپېره شوې او حملې یې ورباندې وکړې/ |
| 围海造田 | په سواحلو کې د بحري اوبو د ایستلو له لارې پټې جوړول/ د بحر د اوبو ایستلو له لارې پټې جوړول/ |
| 围剿 | د محاصرې او د فشار لاندې راوستلو عملیات/ د محاصرې او ځپنې عملیات/ |
| 围巾 | د غاړې دسمال / |
| 围困的 | کلابند کسان / |
| 围拢 | هلکانو چې ختکي ولیدل ، نو چور یې پرې جوړ کړ/ موږ هم ترې چاپېر شوو / |
| 围墙围着 | چې شاوخوا دیوال پرې راتاو شوي و / |
| 围绕 | له دوو خواوو د غنمو وږي راګرځول شوي دي/ دهغه د اشعارو زیاته برخه د تصوف او اخلاقو په محور څرخي/ د ناول کیسه د ښځو په مظلومیت او محرومیت راڅرخي/ د چا خبرې پر دوو محورونو وڅرخېدې ، لومړی یې.../ |
| 围身 | د حیوان پوستکي به یې په تن کړل / |
| 围着 | نو خلکو به نیوی ترې چاپېره به شوه او لاسلیکونه به یې ځنې اخیستل / |
| 围着转 | د ژوند څرخ د چا د تصمیم پر خلاف تاوېږي/ |
| 违背 | دا د ملګرو ملت د منشور د اصولو څخه سرغړونه ده/په دې لاره کې یې د خپلو پخوانیو وعدو څخه سرغړولی دی/لاسلیک کوونکي هېوادونه د دغه تړون د مندرجه موادو څخه |

| | |
|---|---|
| | غاړه غړوي /د تاريخي جريان په خلاف حرکت کوي/ د دولتي تلويزيون په خپرونو کې بايد داسې پروګرامونه نه وي چې اسلامي اصولو سره مغايرت ولري/دغه ناوړه عمل د ... په باب د امريکا وعدې څخه ښکاره سرغړونه ده/ دا د بشر د حقوقو له موازينو څخه په ډاګه سرغړونه ده / سرغړونه کول / دغسې بېښنې د خلکو په حقوقو هغه بلوسه ګڼل کېږي چې يوازې د بې ۵۲ په لکۍ ترلې دموکراسي ور ته مخه پرانيستي شي/ له..څخه تخلف کول/له مقرراتو څخه تېرى کول/ |
| 违反者，违者必究 | سرغړونکي به تر جزايي تعقيب لاندې ونيول شي/ |
| 违约 | تر څو قسم کوونکی خيانت نه شي/ |
| 唯生产力论 | توليدي پرستی/ |
| 唯物主义 | ماترياليزم/ |
| 唯心主义 | ايډياليزم/ |
| 唯一的 | يوازې دومره خبره ده چې / يوازنۍ خبره خو دا ده / |
| 惟利是图 | په ګټه پسې ګرځېدل/ په ګټه مين/ |
| 惟命是从 | څه چې انګريزان ور ته وايي په هماغه لار ځي / احمد د چا انفياد ته لا زياته غاړه کېښوده / |
| 维持，维护 | د غلامانو د خاوندانو شليدلی او له منځه تلونکی تسلط په خپل حال ساتي/زه مې ژوند په درس ور کولو تامين کوم/دا قانون بايد د خلکو حقوقو تامين کړي/د ملی سراسری او ډاډمن امنيت تامينول/اوسنی حکومت به لاهم پخپل حال وی/ |
| 维持生活 | او له دې لارې څخه خپل معيشت برابروي/دوی مجبور دي چې د خپلی کورنۍ د اعاشې او آبادۍ لپاره څه پيدا کړي/ |
| 维持统治 | دا د دې لپاره چې د چا د ډلې متزلزل تسلط ته دوام ورکړي/ لږ زان تسلط او اداره ساتل/کله چې حکومت د خواک واک او غښتلتيا عناصر راټول نشي کړای ، نو د بمونو په زور او تکيه خپله واکمنی نشي ځوړولی/ |
| 维和部队 | له کابله بهير نورو سيمو ته د سوله ساتې پوځ ماموريت غځول / سوله ساتونکي فوځ/ |
| 维护 | خوندي کول/هغه د اسلام د دين د اساسونو ساتنه او د اساسي قانون ضمانت کوي/ |
| 维护安全 | امنيت ساتل/ |
| 维护权利 | حق ثابتول/ |
| 维生素 | ويتامين/ |
| 维新宪法 | اصلاحي اساسی قانون/ |
| 伟大，崇高 | عظمت/ |
| 伟大的 | معظم/ ستر / ډېر لوی / |
| 伪军 | ګوډاګي عسکر/ |
| 伪君子 | هغه خلک ډېر لباسی خلک نه وي/د منافقانو د ژبې له شر څخه به خلاص نه وي/ |
| 伪君子，两面派 | ظاهرپرسته / دوه مخې/ منافق يعنی هغه څوک چې ښکاره ښه وی، خو په پټه خراب / |
| 伪造的 | جعلي چک/جعلي اسناد/د جعلي زرګونونوټونو خاوند د نوټونو د تبادلې په وخت د يو دکاندار په وسيله ونيول شو /جعلي تاريخ جوړول/ |
| 伪造支票 | سند جعل کول/ |
| 伪装 | په...پرده غوړول/ |
| 伪装，煞费苦心 | ډېر ربړونه او دردونه يې په ځان ګاللی و تر څو چې خپلې څېرې بدلې کړي/ |
| 尾巴 | لکۍ/ |

| 尾巴主义 | ټيليزم/ |
|---|---|
| 尾声 | دا د دغه پلان وروستی ورخ په تېرېدو دي/ |
| 纬度 | مغلستان د ۸۷ درجو او ۴۷ ثانیو او ۱۱۹ درجو او ۵۴ ثانیو ختیځ طول البلد او د ۴۱ درجو او ۴۲ ثانیو او ۲۲ درجو او ۴ ثانیو په شمالی عرض البلد کې پروت دی/ |
| 苇塘 | د لوخو ډکه ځمکه/ |
| 委任状，国书，信任证 | اعتبار لیک (نامه) / |
| 委托 | کمیسیون به د عمومي اسامبلې د سپارښتونو سره سم اجرأت وکړي/د چا په سپارښتنه مې دا کتاب ولیکه/دوی دباندنیو چارو وزیر ته سپارښتنه کړې ده چې د عربي هېوادو د نمایندګانو سره په دغه باره کې تماس ونیسي/ |
| 委托，寄放 | حکومت د ملت امانت دی/ |
| 委托书 | سپارښتلیک/ |
| 委员会 | جرګه ګی/ کمېټه/کمیسیون/ |
| 萎靡不振 | د خپل پلار په مړینې ناامیدي له ځانه سره مل نه کړه/ |
| 萎缩 | د بازارونو سستی/د تولیداتو سستی/ |
| 卫兵 | ګارډ/ |
| 卫生保健 | صحی پالنه/ |
| 卫生措施 | د حفظا لصحی تدبیرونه/وقایوی شرایط/ |
| 卫生的，保健的 | صحی/طبي/ |
| 卫生机构 | صحی تشکیلات/طبي سازمان/ |
| 卫生间 | تشناب/ |
| 卫生设备 | د حفظالصحی اسانتیاوې/ |
| 卫生事业 | د طبی او صحی چارو په برخه کې / |
| 卫生学校 | د روغتیا مکتب/ |
| 卫生员 | روغتیا پال/ |
| 卫生院 | د عامې روغتیا مرکز/ |
| 卫星 | مصنوعي سپوږمکۍ/ |
| 卫星电话 | نوموړې شورا د بن لادن د ستلایټ تیلیفون له لارې د خبرو ثبتول پیل کړل / |
| 卫星国 | د شوروي اتحاد مستقل اقمار/ |
| 卫星通讯 | د مصنوعي سپوږمکۍ په وسیله مخابره/ |
| 卫星无线 | دوی کولی شی له موږ سره د سپوږمکیو د نصبولو په برخه کې مرسته وکړي/ |
| 未婚男子 | جره/ |
| 未婚妻 | چنغله/ |
| 未经允许地，没有许可 | بې اجازې/ |
| 未来，前途，将来的 | آینده/راتلونکې/ |
| 未遂政变 | د انورالسادات پرضد د ناکامې کودتا نتیجې په قاهره کې خپرې شوې/ |
| 未证实 | تراوسه پورې د دغه خبر پخلی ندی کړی چې.../ |
| 未知的 | د نوې وړانګې نوم یې مجهوله وړانګه یا ایکس وړانګه کېښود/ |
| 位于 | دا غر د غوری په لویدیځ کې موقعیت لري/دغه سیمه د کابل لغمان او پروان د ولایاتو تر |

|  | منځ موقعیت لري/ |
| --- | --- |
| 位子 | ځای/ دوی خپلې چوکۍ ساتي/ګوندې په یوه خالي بست کې په کومه موسسه کې مقرر شم/ |
| 味道，滋味，趣味 | خوند/ |
| 味觉 | د ذایقې حس/ |
| 畏惧 | بې له کومې ویرې او تسلیمۍ څخه/ په ډېر بې زړه توب یې ځواب ورکړ/ |
| 胃 | ګېډه/ معده/ |
| 胃液，胃壁，胃膜 | د معدی شیره/د معدې دیوال ( د معدې حدار )/ د معدې پرده/ |
| 胃病 | د ګیډې ناروغي/ |
| 胃出血 | دمعدې د وینو بهیدا/ |
| 胃口（食欲） | اشتها/ زه په ډېر نادر او نایاب ځیز پسې ګرزو او زما حرص له ټولو نه زیات دی/ |
| 胃溃疡 | دمعدې قرحه/ |
| 胃酸 | ګاستریت/ |
| 胃疼 | د ګیډې درد/ |
| 胃腺 | معدوی غدې/ |
| 胃消化 | معده هضمول/ |
| 喂 | احمد څارویو ته وابنه ورکوي/ |
| 喂狼, | په لیوانو یې مه خورئ/ په... خوړل/ |
| 喂食 | یوه یوه ټاچغه به یې د دوی په خوله کولې/ |
| 蔚然成风 | د فېشن خورول او عام کول/ |
| 慰安妇 | د جنسي غلامۍ په هکله مسئله/ جنسی غلامانې/ |
| 慰问 | د تسلیت پیغام د چا په عنوان مخابره کول/د هغه وروسته پاتې کسانو ته یې تسلیت ورکړ/ د همدغو شهیدانو کورنیو ته یې خپل د زړه له کومې تسلی ورکړه/د ډاډګېرنې مراتب څرګندول/ له.. څخه د حال احوال پوښتنه وکړه/ خواخوږي او همدردي څرګندول له.. څخه د حال احوال پوښتنه وکړه/ چا ته ډاډګیرنې مراتب وړاندې/ |
| 慰问电，唁电 | د خواخوږۍ تلګرام/ |
| 慰问团 | د هېواد په ولایتو کې د سلام او علاقه مندۍ یوه زیاته اندازه هیئتونه وټاکل شول چې د شهیدانو او عسکرانو کورنیو ته سلام او علاقه مندي څرګنده کړي/ |

## wen

| 温，热，加温，加热 | تودول (توده،تاوده،تودی)/ |
| --- | --- |
| 温饱 | پلار مې خپلې کورنۍ ته د یوې وچې مړۍ د پیدا کولو په غرض مزدوري کوله/ |
| 温床 | جګړه د ځینو کسانو ځان غوښتنې او پراختیا غوښتنې زېږنده وبلله/ |
| 温带 | د پرتانیې ټاپوګان په معتدله او یخو سیمو کې پرتې دي/ |
| 温度 | د کال په اوږده کې په تولیداتي ځانګو کې د رطوبت او حرارت درجه د ایرکندیشن د دستګاه په واسطه ساتل کېږي/ تودوخه / د تودوخې درجه / د حرارت درجه/ |
| 温和的，中间的 | منځلاره /معتدله لاره / نرمه تګلاره/ |
| 温和的态度 | ملایمه رویه/د دواړو هېوادو تر منځ ملایمت موجود دی/د الطیف سرحد دواړو خواوو ته ملایمه رویه ښئي او د حسن نظر مانع کېږي / |

| 温和派 | نرم دريځه گوند / اعتدالي ډله/ |
|---|---|
| 温和性情 | احمد په عمومي توګه نرم مزاجه دی/ |
| 温情 | په چا باندې ناز او نزاکت کول/ |
| 温泉 | دغه سیمه تودې اوبه او د معدني موادو چينې لري چې د ټولو پام يې خانته اړولی دی/ دوی غواړي چې په افريقايي معدني اوبو کې حمام وکړي او پکې ولبېږي/ |
| 温柔的 | يوې پيغلې چې آسماني ساړه بيي اغوستې وه، په نرۍ او خوږ اواز لکه د سيتار نغمه څواب راکړ/ |
| 温室 | ښېښه خانه /آفتاب خانه/د لمرکوټه(د ګلو د ساتلو د باره ) / |
| 温室大棚 | پلاستيکي څپر/ |
| 温室气体 | د شنو خونو ګازونه/ |
| 温室气体效应 | د شنو خونو غازونو اغيزه/ |
| 文笔，艺术加工 | دغه ټول کتاب د رښتياني ژوند يوه ټوټه ده چې په زيات هنري مهارت او ادبي خوند ليکل شوی دی/ |
| 文电 | پيغام/ |
| 文告 | د په مناسبت يې يو پيغام خپور کړ او پکې يې وويل چې... / |
| 文工团 | هنري هيئت(کلتوری هيئت ) / |
| 文官显位 | جاه: جاه جلال او برم به يې په برخه شي/ |
| 文过饰非 | پلانی غواړی چې په خپلو سهوو پرده وغوړوي/ |
| 文化 | زموږ خلک زياتره سواد نه لري چې جرايد ولولي/کلتور/ ثقافت/ تهذيب/ |
| 文化的 | ثقافتی/ کلتوری/ فرهنګی/ |
| 文件 | سند(اسناد ) / |
| 文具 | د قرطاسيې لوازم/ |
| 文科，文科学生 | د بېجينګ پوهنتون اجتماعی علومو څانګو زده کوونکی/ |
| 文科大学 | اجتماعی علومو پوهنځی/ |
| 文盲 | بېسواده کسان/ نالوستي ښځه/ډېر خلک يې نالوستي وو / بې زده کړه او بې تعليمه ښځه/ بې سوادي/ |
| 文明 | عصريتوب/ مدنيت / تمدن/ |
| 文明的 | متمدن/ مدني:متمدن خلک/د نړۍ متمدن هېوادونه/ |
| 文凭，证明 | احمد په کولمبيا پوهنتون کې د مقايسوي حقوقو په څانګه کې د ماسترۍ برليک ترلاسه کړ/ سندليک/ تصديق نامه / |
| 文体用品 | تفريحي او سپورتي سامانونه/ |
| 文物 | ثقافتي ابدات/ |
| 文献 | مدرک/ |
| 文学家 | اديب/ |
| 文雅，斯文 | دوی ډېر خليقه منده دي / |
| 文艺创作，演出 | د ادبي او هنري اثارو منځ ته راتګ او د ننداړو ښودل/دا کار د ادبي او هنري خلاقيت د نيکمرغۍ لپاره اهميت لري/ |
| 文艺调演 | د هنرې منتخبو پارچو فستيوال/ |
| 文艺复兴 | رنسانس/ رونسانس/ له سره ژوندی کېدنه / د هنرونو او ادبياتو ستره احيا / |

| | |
|---|---|
| 文艺复兴期 | د انتباه دوره/ |
| 文艺革命 | د ادب او هنر انقلاب/د ادب او هنر په برخه کې انقلاب/ |
| 文艺工作者 | هنرمند(ان) / |
| 文艺晚会 | د ماښام له خوا پلانی په یوه هنری دعوت کې برخه واخیستله او د... ننداره یې وکړه/ یو هنري نمایش یې وکوت/مېلمنو یو هنری کنسرت چې د ... په نامه بیجینګ اوپرا څخه عبارت و، وکوت/ ماښامي هنري ننداره/ |
| 文艺宣传队 | د هنري تبلیغاتي ډله/هنرې تنویری ګروپ/ |
| 文艺演出 | هنرې نمایش(ښوونه) / |
| 文章 | لیکنه/ مقاله/ |
| 文职官员 | ملکي مامورین/ |
| 文质彬彬，温和的 | ملایم طبیعت دیپلومات/ |
| 文字 | د ملی اقلیتونو ځینو قومونو د خپلو ژبو لیک هم نه درلود/ |
| 文字通俗 | کرکترونه یې د ټولنې له عادي وګړیو څخه انتخاب شوي دي/ |
| 闻，嗅 | بویول(بوی یې کړ)/ |
| 闻名的，天才的 | علامه استاد/ فاضل استاد/ |
| 蚊蝇孳生地 | د ماشو او مچانو د تکثیر ځایونه/ |
| 蚊帐 | پشه خانه؛د ماشو کالی/ |
| 吻 | ښکلول(ښکل یې کړ)/ مچول: احمد د چا ښنګرې مچه (مچو) کړل / احمد د هغې روڼ تندی ښکل کړ/ احمد د چا پر شونډو باندې خپلې شونډې کېښودې/ د شونډو زبیښل / ښکلول/ خپل ماشوم یې ډېر شکلاوه / |
| 紊乱 | مغشوش/ د ځیګر اختلالات/ بې نظمي/ |
| 紊乱的，混乱的 | پرېشان/ |
| 稳定 | پاکستان تر اوسه سیاسی ثبات نه لري/د نړۍ په هیڅ منطقه کې د سولې په دایمي استقرار باندې اطمینان نشته دی/افغاني تر دغه دمه خپل ثبات ساتلی دی/که دولت وغواړي چې افغانی نوری هم ثبات ومومي/ |
| 稳定的，巩固的 | مضبوطی/ ثابت/ |
| 稳健的 | ګواکې د امریکې نوی سیاست یو اعتدال خوښوونکی سیاست دی/د امریکا حکومت د افراط او تفریط د دوو پخوانیو موقفونو ترمنځ یوه اعتدالي لاره غوره کړې/ |
| 问 | احمد له هغه څخه د ژوند مانا وپوښتله/احمد د... په اړه وپوښتل/ احمد یوه سخته پوښتنه وکړه/ تپوس/ |
| 问寒问暖 | د چا د احوال پوښتنه کول/ |
| 问好 | سلام مې ورواچاوه او ځان مې ورمعرفي کړ/ له چا څخه یې د کور حال او احوال وپوښتل/ چا ته د زړه له کومې سلامونه ویل/ |
| 问卷 | د پوښتن لیکونو له لارې د ولس نظریات/نیوکې او وړاندیزونه په پام کې نیول/ |
| 问世 | دا هم د تش لاسی له امله له تاسې سره د مخامخیدو یو بل عامل دی/ |
| 问题 | مسئله(مسائل) / پرابلم/ |
| 问心有愧，内疚 | خپل وجدان ته خجالت ایستل/ |

## weng

| | |
|---|---|
| 嗡嗡声 | چپه چپتیا ده، د مچمچیو بنهاری دي/منج بڼ بڼ شروع کړه/مچ سپي ته ورغی او ورباندی بنیده/ |
| **WO** | |
| 涡轮机 | د تودوخی د برېښنا فابریکه د بخار د دریو توربینو په نصب کېدلو سره په یوه ساعت کې د ۴۲ زرو کیلواتو برېښنا تولیدی ظرفیت لري/ |
| 窝棚，小屋，茅舍 | کوډل/ |
| 我 | زه/ |
| 我的 | زما/ |
| 我们 | مونږ/ |
| 我们的 | زمونږ/ |
| 我行我素 | خو که دا بیا نه منې او په خپل زړه کار کوې، خپل اوری او خپله منی، نو... / |
| 卧倒 | مصبدار عسکرو ته حکم وکړ چې په ځمکه څملی/ |
| 卧具 | د شپې اغوښتن یې نه درلود او د شپې له خوا به په یوه شلیدلی شړۍ کې پریواته/ د ځان پاکولو دستمال/ |
| 握拳 | خپل لاس یې موټی کړ/هغه خپل موټی خلاص کړ / |
| 握手 | د لاس روغبړ کول:احمد له چا سره په لاس روغبړ وکړ / له دولتي لویو کسانو سره یې مصافحه وکړه/ستا لاس کښېکاږم ! / |
| 握住 | احمد په نا اطاعت کوونکیو ګوتو پنسل کښیکښه / کښېکښل / |
| 斡旋 | خو د ده خبرو هغه دیپلوماتیک خوزښت پیاوړی کړ چې... / |
| **WU** | |
| 乌拉圭回合 | د پولي خدمت په باب خبرې اترې د یوراګوی په تجارتي غونډه کې پیل شوی و / |
| 乌鸦 | کارغه/ |
| 乌云（催泪弹烟雾） | د اوښکو بهوونکو ګازو خړې لکه د پسرلی ګڼې وریځې په هوا کې خورې شوې/ |
| 乌兹别克人 | ازبک/ ازبکه/ |
| 乌兹别克语 | ازبکي ژبه/ |
| 污蔑，诽谤 | تهمت ور باندی تهمت وشو/د خلکو په مجادله یې تهمت ویل دی/جوغلی یو ناوړه خوی او بدعادت دی/ په..باندې تور لګول/ |
| 污染 | د سکرو ډېرو استعمال د ښارونو هوا په زهرجنه ګاز کړغېړنه کوي/ ۱۹۷۰ کال د محیطي کثافاتو مسئلې ته د پاملرنې کال و/ د محیط د کثافاتو مخنیوی/ هر کال د اټکل سره سم څه نا څه دوه سوه ټنه کثیفوونکي مواد له هوا سره یو ځای کېږي/ د سیندونو په اوبو کې د کارخانو د صنعتي فضله موادو توئیدل منع شوی دی.د محیط کرغېړینوب. د بحر د اوبو کرغېړنول/کرغېړنتوب/ ککړتیا/کرغېړنول(کرغېړنیدل) / |
| 污水 | کرغېړنې اوبه/ |
| 污水处理 | د ککړو شویو اوبو پاکونه/ د ککړو اوبو پاکونه/ |
| 巫婆 | جادوګره / |
| 巫医 | طلسمي ډاکتر/ |
| 屋子，房间，房屋 | خونه/ |

| 诬赖 | پلانی د غله تور راباندې ولګاوه/ |
|---|---|
| 无保留地 | بی له کومه شرطه / |
| 无边无际 | دومره لوی شین دریاب چې انتها یې د لایتنا هي په امکان کې ورکه ده/ ناپایه/ ناپایان/ |
| 无限期的 | احمد د یوې ناپایه جګړې او تاوتریخوالي په خړو اوبو کې په کب نیونه لګیا دی/ |
| 无补于事 | د مسئلې د حل لپاره کومه مرسته نه کوي/ |
| 无产阶级 | پرولتاریا/ پرولتاریا ( پرولتاریایي ) / |
| 无偿的 | بې له ګټې پور / وړیا/ |
| 无耻 | سپین سترګې:ولی بیا هم په سپینو سترګو ځان یو متمدن مملکت معرفی کوي/ |
| 无耻的失败 | احمد چې د چا په نښته کې په پښه تپي شوی، د شرمیدلې ماتې له امله ځوړند سر د ... په لور روان شو/ |
| 无党派 | بې طرفي/ |
| 无动于衷 | ځینو وګړیو د خپل تاریخ په مسخه کولو کې هم بې خوبۍ ګاللې او لاسونه یې پکې تناکي کړي دي/ |
| 无动于衷，漫不经心 | رییس واوریدلې/ زړه ته یې وا نه چولې / |
| 无法计算的 | ته دومره ستر زیانونه واوښتل چې خسمانه او جبیره یې ناشونې ده / |
| 无法实现的 | ناشونکی/ |
| 无法相比 | د حزب الله جنګیالیو او اسراییلو انډول په پوځي معادلو کې نشي راتلای/ |
| 无法相信 | د یو دښمن سره داسی بیش أمد کول زموږ په نزد د باور کولو خبره نه ده/ |
| 无法想象的 | مصر به دومره وړاندې ولاړ شي چې ستاسې تر تصویر به لوړ وی/ د ژوند شرایط دونه لوړ شوی دي چې تصویر یې نشی کیدای/طبیعی غذا بښیګنې درجې ته رسیدلی او تر تصور پورته مقام لري/ د تصویر وړ نه دی/ د تصویر نه وتلی کار / |
| 无缝 | بې درز فولادي لوله / |
| 无缝钢管 | د فولادو بې درزه نل/ |
| 无根据的 | بې اساسه/ |
| 无辜，无罪 | احمد د بی ګناهۍ په سبب په زندان کې لویدلی دی/ |
| 无辜地，天真地 | معصومانه/ |
| 无光泽的，没脸面的 | بې آب/ |
| 无害性航行 | بیضرره بحر پیمایی/ |
| 无核，无籽的 | بې دانې/ |
| 无核化 | له.. څخه د ذروي وسلو پاکول / |
| 无核武器区 | هغه هېوادونه چې ذروي وسلې نه لري، پر ذروي وسله نه لرونکو سیمو به هم حمله ونه شي/ د ذروی وسلو د نه موجودیت سیمه/ |
| 无机物 | جامدې مادې(مواد )/د جامدو معدنی موادو د تجزیه کولو لا براتوار/ جماد(ات) د علت او معلول سلسله د حماداتو او غیر حیه موادو (بې روحه شیانو ) په مورد کې صدق کوي/ |
| 无济于事 | هېڅ په درد نه خوري/ |
| 无家可归 | د بې وطنۍ احساس/ |
| 无家可归，流浪生活 | بې کوره/ بې سره او بې پایه سړی / |
| 无拘束地 | ور سره یې په بې قیده ډول خبرې وکړې/ |
| 无可否认，不可否认 | اما دا هم ناقابل انکار حقیقت دی چې د نړیوالتوب جوهري تکی اقتصاد دی/ |

| | |
|---|---|
| 无可奈何 | بې چاره ګی/ له.. څخه عاجز او بېچاره دی /کله چې ما د ده قوارې ته وکتل، دا را ته معلومه شوه چې دی بېچاره لکه بې موره چرګوړي کله په یوه خرڅ شوی او کله په بل خرڅ شوی/ |
| 无可挽回地 | دا نظام په نه بچیدونکی توګه مخ په زوال کېدو دی/ |
| 无可争议的 | هغه څه چه څوک تری انکار نه شی کولی/ |
| 无孔不入 | د دې مقصد لپاره یې د هری موقع څخه استفاده کړې ده/ |
| 无理地 | د امریکا نماینده په بې دلیلۍ سره د ویتو حق استعمال کړ/بې دلیله حمله/ |
| 无力完成 | ریاست د بودجې د کمښت له امله نه دی توانیدلی چې... / |
| 无怜悯心的，残酷的 | بې رحمه/ |
| 无聊的，废话 | مزخرف/ |
| 无路可通的 | بې لارې/ |
| 无论…都会 | هر څوک چې دا کار کوی، هغه به په ډېرو ربړو اخته شي / |
| 无论…还是 | که دغه ټکر د پوځي انقلابونو په شکل کې وي او یا هم د اقتصادي سیاستونو په شکل کې / هر څومره چې هغه په دې لار کې کوشش وکړ، بریالی نه شو / خو په هر حال سرتیري د پاچا د امر لاندې وو / |
| 无冕之王 | سوماکر خو د دې لوبې بې تاجه پاچا دی/ |
| 无名英雄 | پلانی د شوروی اتحاد د ګمنام عسکرو په څلی کې د ګلانو ګیډۍ کېښودلی/نوم ورکی/ |
| 无名指 | اکرمه/ |
| 无奈 | بې وسه / نور مې په وس کې نه و / |
| 无能力的 | بې اهلیته / بې لیاقته / بې توانه / نالایقی/ |
| 无能为力 | وسه مې پرې ونه رسیده/مور یې داسې حال ته ورسېده چې ډاکتران یې له علاج نه عاجز شول/د چا له لاسه پوره نه دی/ حکومت ددې ورتیا خپله نه شوه کړای / چا ته بې استعداده ، غبی ، لټ ، نالایقه ورته و نه وایي/ زموږ په وس کې څه نشته ، بهرنیان چې څه کوي ، موږ څه نه شو کولای/ ناتوانایي / |
| 无期徒刑 | څوک په عمومي بند محکوم شو/په ابدی حبس محکوم شو / ابدی بند / |
| 无前途 | بې آینده / |
| 无情的 | بې امانه مبارزه / بې عاطفي/ |
| 无穷的 | بې مهاره احساسات / |
| 无穷尽地 | دا خو یو خورا غټ کتاب دی چې سر و پاتې نه لري / |
| 无求于人 | په همدغسې بې خودی کې انسان د دنیا له شر او شوره اسوده کېږي او د بې نیازۍ مقام ته نژدی کېږي/انسان ترینه هیڅکله نشی بې نیازه کېدې/ آیا انسان له طبیعی شرایطو څخه یو مستقل او بې نیازه مخلوق دی/ |
| 无人驾驶高空飞机 | بې پیلوټه الوتکه/ |
| 无人问津 | له ډېرو وختو را په دیخوا د هغه نوم چا نه دی یاد کړی/ |
| 无人照顾 | بې سرپرسته / |
| 无声无息 | دا سړی بې نامه او بې نشانه سړی و / |
| 无事可做的，冷漠的 | بې کاره/ |

| 无视 | د پرتګال حکومت د ملګرو ملتو د موسسې فیصلو ته له پروا کولو نه پرته په افریقا کې خپل ناوړه استعماري سیاست ته دوام ورکوي/اسرائیل نه شي کولی چې دپناغوښتونکو په معضلې سترګې پټې کړي/هېڅ څوک په دی حقیقت باندې سترګې نه شي پټولی/ احمد د وروستیو پرمختیاوو د لیدلو سترګې نه لري/ وزارت داسې سلوک کوي چې هغه خلک زړه توري کړي او دغې خوا ته هېڅ و نه ګوري/ باید دغه راز پیښې بابیزه و نه ګڼي/ |
|---|---|
| 无数 | ستوري ستونزې او ډېرې محتاجی. مو ولیدې چې ... / افغان ولس ته دومره زیانونه راواوښتل چې تصویر یې ګران او شمېرل یې د آسمان د ستورو شمېرل دي/ د نفس احوال متنوع دی، اما نه شو ویلی چې متعدد دي/ بې شمېره/ |
| 无私的 | بې غرضه/ |
| 无所不用其极 | د ...دپاره یې خپل هېڅ کوشش و نه سپماوه/ |
| 无所任大使 | نااستوګن سفیر / |
| 无所事事 | وزګار/ خلک ټول بې روزګاره دي / |
| 无所谓 | عام خلک هم باید د دغې خورا مهمې مسئلې په باب بې توپیره پاتې نه شي / |
| 无所需求的，不稀罕的 | بې نیازه / |
| 无条件的 | له شرطونو پرته / بې له شرطه/ دښمن باید بې قید او شرط ډول تسلیم شي / |
| 无条件投降 | بې له شرطه تسلیم/ |
| 无痛分娩 | بې له درده زېږېدنه/ |
| 无息贷款 | چا ته بې ګټې پور ورکړې دې/ |
| 无线电波 | بې سیمه موج/ راډیویي څپه/ |
| 无线电话 | بې سیم تلفون/ |
| 无限的 | بې نهایت/بې اندازې/لاتیناهی/په دې غیر محدود عالم کې دغه نقطه/ بې پایانه/ نامحدودی/ بې انتها/ نامحدودی/ |
| 无限期 | تر یوې ډېرې اوږدې مودې پورې به وځنډول شي/ |
| 无效 | اعتبار نه لرل/ باور له لاسه ورکول: دغه شهادت اعتبار نه لري/ یوې محکمې د چا په ګټه یوه پرېکړه کړې ، خو د دغه ولایت والي هغه بې اعتبار بولي/ دوا اثر نه پرې کوي / چا دغه تړون باطل اعلان کړی/ بلغا یا بلغی اعلان کړی/ |
| 无形的 | نامریی(غیرمریی )/مریی: هغه شی چې لیدل کېږي/مریی او غیر مریی عوامل/عیبی او نامرئی قوتونه له ابتدا څخه د هغوی په څارنه کې وو/نه معلومیدونکی او غیرمریی وړانګی/ |
| 无言以对 | شاګرد د دغې پوښتنې په مقابل کې چې طبي اړخ یې درلود بیخي چوب پاتې شو/ |
| 无依无靠 | هېڅ خپلوان او تکیه یې نه لرله/ بی وزله او بې کسه / |
| 无依无靠的人 | بې کس: څوک چې خپلوان ، زامن او ورونه داسې نور خلک و نه لري / |
| 无意的 | زړه نا زړه ور ته نژدی شوم او ور ته مې وویل/ |
| 无意识地，不知不觉地 | بې ارادې/ |
| 无意义的，不恰当的 | بې ځایه/ |
| 无影无踪 | ښوونکی او شاګرد په تاسې کې نشته او له نظره څخه غایب دی، نو آیا کارګر هم له سترګو څخه غایب شوی دی؟/ |
| 无用的，无所事事的 | بېکاره/ |

| 无忧无虑 | د ډوډۍ او جامو له غمه به هم بې غمه شي / |
|---|---|
| 无与伦比 | د عصري مکاتبو شمېر په يوه بې سارې او غير قابل مقايسه اندازه زياتېږي/په توره او مېړانه ورسره چا سيالي نه وه کړې او زمرى به ترې په غرو کې رميدل(داريدل) / احمد چې په نړۍ کې يې سيال او سارى نه و ... / د خطاطۍ ښکلي نمونې د مې ارشيف يوه بې جوړې هنري پانګه ده/ بې نظير:د آسماني معبد ساختماني جوړښت بې نظير دى/ |
| 无原则的 | بې اصوله/ |
| 无缘 | له دغه سکالرشيپ څخه دوه تنه بې برخې دي / |
| 无政府主义 | انارچيزم/ |
| 无政府状态 | جنګي ډلې خپلې ځاني ګټې په انارشۍ او ګډوډۍ کې لټوي/ |
| 无知，愚昧，不聪明 | ناپوهي/ احمد په دې نه پوهېږي او نالوستى دى...نو / |
| 无止境的 | لاانتهائيت/ |
| 无主的 | د مړه مال يا بې خاونده مال يا هغه مال چې خاوند يې معلوم نه وي / |
| 无助的，无奈的 | عاجز/ |
| 无自立能力的 | بې وسه/ |
| 无罪的，无辜的 | بې ګناه/ |
| 无罪，清白 | په نتيجه کې يو تن برائت حاصل کړ / احمد د مسئوليت د نه تثبيت په اساس برى الزمه وګڼل شو / بې ګناهي/ خپل ځان يې بې ګنا وباله/ |
| 无罪推论 | د ذمې برايت اصلي حالت دى/ |
| 五 | پنځه/ |
| 五湖四海 | مونږ بايد له ټولو خلکو سره چې د هېواد له هر ګوټ څخه راغلي دي، يو لاس شو / |
| 五角大楼 | پنتاګون / |
| 五十步笑百步 | خړې له برګې کم نه دى ( متل ) / |
| 五体投地 | هغوى د پلاني په مخ کې د اطاعت سر په خمکه ايښى دى/ |
| 五项 | پنځګونه/ |
| 五项原则 | دواړه هېوادونه غواړي چې د حاکميت او د خاورو د تماميت د متقابل احترام ، يو پر بل باندې د تېرى نه کولو ، يو د بل په داخلي چارو کې د لاس نه وهلو ، د مساوات او متقابلې ګټې او په سوله ايزه ډول د ګډ ژوند کولو د پنځو ګونو اصولو په اساس خپل روابط پرمخ بوځي/ |
| 五行 | پنځه عقيده او ګروهه يې درلوده/ |
| 五颜六色的 | رنګين/ |
| 午餐 | غرمنۍ/ د غرمې ډوډۍ: غرمنۍ تياره شوې ده/ |
| 武力 | د خپل زور څرګندونه د توپک د شپيلۍ له لارې وړاندې کوي/ |
| 武力威胁 | د قدرت په وسيله د تهديد په مقابل کې/ د زور په وسيله له تهديد څخه کار اخيستل/ |
| 武器 | وسله/ |
| 武器库 | ټول وسله ټونونه د چا لاس ته ولوېدل/ |
| 武术 | چيني بوکس/ووشو / قراته/ |
| 武装，首饰 | ښځه مو د پوهې په ګانه سمبال شي / |
| 武装，装备 | تسليح(تسليحات)/ |
| 武装暴动 | مسلحه بلوا/د مسلحو قواوو په واسطه د قدرت لاس ته راوړل/ |

| 武装部队 | وسله وال ځواک/ |
|---|---|
| 武装到牙齿 | خپل نظامي تاسيسات يې تر خولې پورې ډک کړل/ |
| 武装分子 | وسله وال کس/اورپکی/ جنګيالي/ |
| 武装干涉 | مسلحه مداخله/ |
| 武装纠纷 | وسله واله کشاله/ |
| 武装力量 | وسله والې قواوې/ |
| 侮辱 | رسوا:هغه په دنيا کې څومره رسوا شو ! هغه سړی نوم يې رسوا نه کړ/ د دغه حکومت زمامدارانو په خلکو ظلمونه او نادودی کړی او کوي يې/د دی سړی سره ډيرې نادودې وشوې/د بغلان والی دوه خبريالان وهلې او بې غزته کړي دي/د روان اندو د سپکاوي پيښې په نورو ولايتونو کې هم شوی دی / دوی د نورو ښکاره او په اهانت لړلی تسلط ګاللی دی/ |
| 捂住 | خپل سر په لاسو کې نيسي / |
| 舞弊 | لالچ: د انتخاباتو موجوده طريقه بالکل غلطه او ټوله په رشوت، لالچ او د حکومت په مداخله بنا ده/ تقلب/ |
| 舞池 | په ناټک کې ښځې او سړي نڅا بس کړه / |
| 舞蹈，跳舞 | رقص/ نڅا/ |
| 舞蹈动作 | نڅا د بېلو بېلو حرکاتو د پاره/ |
| 舞蹈演员 | نڅاکوونکی/ |
| 舞曲 | د نڅا موزيک/ |
| 舞狮 | د زمري په شکل نڅا کول / |
| 舞台 | ستېج/ صحنه: احمد هغه وخت د لا زياتې پاملرنې پر ستېج ودرېد چې... / |
| 物产丰富 | هغه ځای د پېداوارو له نظره ډېر غنی دی/ |
| 物价稳定 | د خوراکی شيانو د نرخونو د استقرار په برخه کې د حکومت اقدامات/ |
| 物理学 | فزيک/ |
| 物理学家 | فزيک پوه/ |
| 物美价廉 | علم مونږ ته داسې مواد راوړاندې کوي چې هم خورا وړيا او هم د ښکلا او ښايست له خوا ډېر موثر دی/ |
| 物品，物质，材料 | مواد/ |
| 物品 | پاکستان بايد د الوتکې سامان او د الوتکی د مسافرينو د لوازمو بيه هند ته ورکړي/ |
| 物权法 | د توکيو د ملکيت حق په هکله قانون/ |
| 物以稀为贵 | هر څه چې لږ وي، قيمت يې ډېر وي او خلک يې ارمان کوي/ |
| 物质刺激 | مادي تشويق/ |
| 物质的 | مادي/ |
| 物质和精神要求 | مادي او معنوي غوښتنه/ |
| 物质利益 | د ننبان په ورکړه پورې هېڅ قسم مادي ښېګنه تړلې نه وي/ |
| 误导，引上歧途 | بې لارې کول/ |
| 误会 | سوتفاهم/ بدګومان: دا د يو زيات شمېر سوتفاهمونو سبب شو / |
| 误击 | په غلچکی توګه په ښارونو توغندي ولي/ |
| 误认，上当 | غولېدل/ |

| 误入困境 | دوی د لارې د ورک کولو له کبله سهوا د چین ولسی جمهوریت ته ننوتلی دي/ |
| --- | --- |
| 雾 | لړه: لړه ښکته شوه/د وریځو توره لړه/په دغه هوایي ډگر کې د زیاتو لړو په نسبت دغه الوتکه د ...په ډگر کې راښکته شوه/ |

| xi | |
|---|---|
| 西，西方，西方的 | لوېديځ/ |
| 西服 | دريشي: يو شمېر په ځانو ګوتې ووهلې ، دريشي ، نکتايي نوې شوې او ... / |
| 吸尘器 | ميکرو سکوپ/ ميکروسکوپي سامان/ |
| 吸大麻者，吸毒者 | چرسي/چرسيان / |
| 吸大麻 | چرس څکول / |
| 吸毒 | دمخدره موادو استعمال کول/ |
| 吸毒者 | د نشه يي توکيو استعمالونکی/ |
| 吸烟者 | سګرټيان / |
| 吸墨纸 | جاذب / |
| 吸收 | انګور ډېر قند لري، بدن يې مستقيماً جذبوي/ ونې کاربن دوه اکسايد نيسي، کاربن يې جذبوي/ |
| 吸血 | په وينو ځان پړسول / په وينو ځان مړول/ وينې خوړل/ وينې چيښل: د غريبانو وينو ته تږی ناست دی / د چا وينې چيښي/ |
| 吸引 | ميرويس بابا د خوږې ژبې خاوند و/ په خبرو کې يې يو راز کشش پروت و. زيات اورېدونکی يې ځان ته جلب کړي دي/ځو چې اخيستونکي د هغه رانيولو ته جلب کړي / خپل کلتور ته د نورو هېوادونو وګړي راجلب ، جذب او خپل کړي/ د ناول لومړې کرښې لا لوستونکو ته تلوسه ايجادوي/ |
| 吸引，相爱 | انسان په طبيعي توګه مخالف جنس ته ګروهنه لري/ |
| 吸引力，吸引 | جاذبه/ جلب/ |
| 吸引注意 | توجه ځان ته ګرځول/ |
| 希罕的，稀有的，罕见的 | نادر/ ناياب/ |
| 希腊 | يونان/ |
| 希望 | چا ته پيرزوينې کوم چې / ولس ته دا هيله پيدا شوه چې نور به د وژلو مخه ونيول شي/ موږ په دې اميد اوسو چې وطن ته مو آرامي راشي/ هيله ده/ هيله من يم/په دې هيله چې افغانستان د مخدره موادو له کر او لېږلو څخه خلاص شي/ دې وروستنی خبرې د احمد لړه ډيره طمعه پيدا کړه او د اميدونو وچې ويالې يې لمدې شوې / ارزو(اروګانې) /اسره / اميد / |
| 希望的 | هيله من/ |
| 希有动物 | ناياب حيوانات/ |
| 牺牲 | مونږ غواړو د خپلو ځمکو د ازادولو لپاره هر ډول قرباني ور کړو. په اخر کې مړ شو او تر خپلو ملګرو يې ځان قربان کړ/نورو تولو په ميړانه ځانونه قرباني کړی دی/ غواړي چې د فلسطينيانو ملي حقوق تر پښو لاندې کړي/ په ډزو کې يو شمير وګړي په شهادت رسېدلي دي/ سر ورکول/ موږ د خپل هېواد او افغانو ورونو لپاره ځان وژنو / |
| 牺牲品 | اوس هم د لويو طاقتونو د رقابت قربانيان واړه ملکونه دي/ د چا قرباني کېدل/ |
| 牺牲生命 | خپل ژوند قربانول/خپل سرونه بايلودل/ |
| 牺牲者，舍身者 | واري/شهيد / |

| 犀利的 | پیاوړی قلم/ |
|---|---|
| 犀利的目光 | ما چې د چا برندو سترګو او تر غوړونو راتیټ شوي پکول ته وکتل، نو پوه شوم چې.../ |
| 稀少 | دلته د خلکو ګڼه ګوڼه لږه ده / |
| 稀疏的 | نری/ |
| 熄，打消 | ګلول/ |
| 熄灭 | د چا د ژوند ډیوې ګل کول/ |
| 膝盖 | زنګون(زنګنونه) /ګونډه / |
| 膝盖骨 | د زنګون کاسه/ |
| 蟋蟀，蛐蛐 | چیمچاړی/ چینچاړی/ |
| 习惯 | ...سره عادت کېدل/ وروسته له ایتالوي ژوند سره عادي شوم / هغوی پر جلا جلا تغرونو باندې پر کیناستو او راټولېدو روږدي کوي/ زموږ په ژوند کې زیات شیان د دود او دستور په نامه رانوتي دي/ یو وار چې انسان د خارجې فضا د بې وزنې سره عادي شي، نو کله چې بېرته راکوزېږي او د وزن سره اشنا کېږي، په عضویت ناوړه تاثیرونه کوي/ |
| 席卷 | اقتصادي بحران سرتر پایه کاپیتالستي نړۍ احتوا کړې ده/ |
| 袭击（突然地） | ناڅاپه حمله/ |
| 袭击者 | د چاودنې ترسره کوونکی/ |
| 洗，洗澡 | پرېمینځل (پرېمینځي، پرې یې مینځه) / حمام / د شپې د واده کېدا پر مهال لامبل نشي کړای. باید اودس ضرور وکړئ او بیا ځملی/ |
| 洗劫 | له ملک سره یې چور کړئ/ بیا نو که ټول کلي چور کړئ/ پروانه لري/ده غوښتل چې ښار لوټ کړي او قتل عام جوړ کړي/ |
| 洗精煤 | پاک شوی سکاره/ |
| 洗手（不干） | دوی به د کوکنارو د کرکیلې او هیروئینو تولید پخپله لاس په سر شي/ |
| 洗漱 | لاس او مخ مینځل او ځان تازه کول/ |
| 洗头 | وېښتان پرېمینځل/ د وېښتانو پرېمینځل/ |
| 喜爱 | احمد په چا داسې مین شو چې... / بې له فټبال څخه دې کومې لوبې خوښې دي؟ د موټر ځغلولو سیالی مې خوښې دي/د چا مې بیخي خوښ دی/څرنګه چې احمد مهربان هلک دی، پر خپلو ټولو اشنایانو ډېر ګران دی/ د...خوښه/ښه ایسېدل / د ... خوا ته مخه کوي/ د دوی موافق رنګونه زرغون او شین دي / د احمد توري وریځې او باران نه خوښېږي/ هغه وایي چې ښوونځی یې خوښېږي/ د خلکو لپاره د هغوی په مانا پوهېدل ډیر ګران دی/ وزلوبه د بزکشی پر ځای زما ډېره خوښه شوه / د سندرو اورېدونکي دغه ډول سندرې او هنر خوښوي/ |
| 喜剧 | کومیډی/ |
| 喜气洋洋，喜笑颜开 | د پلانې څېره غوړېږي/ |
| 喜庆的 | بختوره ورځ/ |
| 戏剧 | ډرامه/ |
| 戏剧化 | خو ناڅاپه سیاسي بحران په ډراماتیک ډول د وېجاړتیا خوا ته بدلون وموند/ احمد بیا په یو ډرامایي توګه د دغې کودتا له منځه وړلو لپاره یوه بله کودتا وکړه/ |
| 戏剧学院 | تیاتري انستیتوت/ |
| 戏弄，愚弄 | پر... لوبې کول/ |

| 戏曲学院 | د اوپرا انستيتوت/ |
|---|---|
| 戏院，剧场 | تياتر/ |
| 系统，制度 | نظام/ |
| 系统地 | په سيستماتيک ډول/ |
| 细胞 | سلول(سلولونه) / |
| 细的 | ښوی/ نرم/ نازک/ |
| 细活 | دغه کار ظريف دی او زيات دقت غواړي / |
| 细节 | جزيات ورکول/ نور جزييات/ تفصيلات خو دغه چارواکي نور جزييات ور نه کړل / |
| 细嚼 | په خوړو ښه شخوند وهل/ |
| 细菌 | ميکروب(ميکروبونه)؛ ميکروب(باکتريا ) په ناجوش شوو شيدو کې ژوندی پاتې کېدای شي / |
| 细菌弹 | ميکروبي بم/ |
| 细菌武器 | پالنزلوژيک(ميکروبي)وسله/ ميکروبي وسله/ |
| 细菌战 | ميکروب لرونکی جنګ/ |
| 细雨 | نرم او ميده باران/ |
| 细致的，精益求精的 | احمد يو زيات دقيق او تحقيق کوونکی شخص دی / |

# xia

| 瞎想，胡思乱想 | سودايي يعنی هغه څوک چې بې ځايه فکرونه وهي / په سودا کې لوېدل يا ډوبېدل / سودايیتوب پيدا کېدل / |
|---|---|
| 瞎眼的，盲目的 | ړوند /کور/ |
| 瞎指挥 | بې پروايي خپله خوښه امرونه صادرول/ |
| 瞎子无所求 | ړوند له خدايه څه غواړي / |
| 峡谷 | تنګنا/ |
| 狭隘的 | تنګ نظره/ |
| 狭隘民族主义 | تنګ نظر ناشيناليزم/ |
| 狭窄，贫乏，匮乏 | تنګي/ |
| 瑕疵，不足，缺陷 | نوکس/نقص/نيمګړتيا / |
| 下巴 | زنه/ |
| 下班 | له کاره رخصت(فارغ ) شوی دی/ |
| 下半旗 | خپل ملي او دولتی بيرغونه نيم ځوړنده پرېږدي/ |
| 下场 | خپل انجام ته فکر وکړئ او داسې حرکت ته ځان جوړ نه کړي چې په انجام کې ستا د پښېمانی او د نورو د خوابدی سبب شي/که کره لاره سمه نه کړی ، نو پايلې به يې ښې نه وی/ پښتانه وايي هغه چې په يخ ليکل او لمر ته اېښودل کوی ،ورځ او خاتمه يې ښه نه وي/ |
| 下蛋 | هګۍ کول (اچول) / |
| 下蛋鸡 | چرګه کوړکه يا کړوکه ده / |
| 下颚 | لاندنۍ ژامه/ |
| 下决心 | اراده ټينګول/ |

| | |
|---|---|
| 下来，下去 | کوزېدل/ |
| 下里巴人，低级 | د عام ټيټ ذوق څښتنان/ |
| 下坡路 | ګومان کوم چې باسيکل مخ په ځوړ روان دی او پښو وهلو ته حاجت نشته/ |
| 下前进命令 | د پر مخ تګ حکم ورکول/ |
| 下述的 | لاندينی/ |
| 下水 | يوه بېړۍ اوبو ته واچوله شوه/ لويې بېړۍ يو په بل پسې اوبو ته ګډې شوې/ |
| 下水道 | د مستعملو اوبو آبرو ، بدرو ، د ترځمکې لاندې بدروونو نلونه / |
| 下台 | دې خپله د يو لړ ستونزو له مخې له قدرت څخه ګوښه شو/کله چې د طالبانو امارت پر افغانستان له واکمنۍ رخصت کړای شو او پر ځای يې لنډ مهاله اداره راغله/ |
| 下意识地 | بلا ارادې/ |
| 下雨 | څاڅکي څاڅکي باران اوري/ توپاني بارانونه واورېدل/ |
| 下院，众议院 | لاندينی مجلس/ ولسي جرګه/ د عوامو مجلس/ |
| 下战场 | دوی به د ميدان نه هيڅکله مخ نه اړوی او نه په شا ګرزوي/ |
| 下属的，部下的 | لاس لاندې/ |
| 吓不倒我们 | هېڅوک مونږ نه شي ودرولی/ |
| 吓破了胆 | دواړه هلکان چې د وېرې نه يې زړونه چاوده، نژدې وو چې له وېرې مړه شي/ نژدې و چې د ويرې له لاسه مې زړه وچوي/ دومره وارخطا شوم چې زړه مې په خوله ولوېد / |
| 吓一跳 | ترهور کېدل /ترور/ |
| 夏，夏天 | دوبی/ |
| 夏季爱国卫生运动 | د اوړي د وطن پاکونکی حفظ الصحی نهضت/ |
| xian | |
| 先发制人的 | نابېره برید / ابتکاری برید یا ناڅاپه برید/ |
| 先锋的，先驱者 | پيشقدم/مخکښ/ |
| 先锋队 | د پيشقدم ټولګی/ د څرک ډلګی/ مخکښه ډله / پيشقدمه ډله/ |
| 先锋战士 | سرخرکې عسکر/سرخرکی مبارز/ |
| 先后 | په وار سره يې موږ درې واړو ته وکتل/ ورپسې وکيلانو هر يوه په خپل وار سره په دې باب ونياوی وکړي/ حکومت به خپل هياتونه په وار سره لغمان ته واستوي/ د هېواد د ولاياتو د بزکشۍ ټيمونه يو په بل پسې پرون کابل ته راورسېدل/ |
| 先进单位 | مترقي واحد/ |
| 先进的 | پرمختللی/ |
| 先例 | دا زما د ټولې شاعرۍ لومړۍ بېلګه ده/ مثال /بېلګه/ |
| 先遣 | د جاپان يو ديارلس کسيز مقدماتي هيات چې د جاپان د صدراعظم د نژدې سفر د تياری د نيولو لپاره بېجينګ ته رسيدلی. د چين ستر ديوال وکوت/ |
| 先遣部队 | د څرک لښکر/ |
| 先遣的，先决的 | مخکينی/ |
| 先驱者 | د عصري موسيقۍ پشوا ګڼل کېږي/ مخکښ: احمد د غورځنګ له مخکښانو څخه و / |
| 先生 | صاحب/ښاغلی/ |
| 先天的 | د ما خول چاپيريال سره آشنايي د انسان فطري خاصه ده/ سجيوی قابليتونه/ مينه خدائی |

| | |
|---|---|
| | شي دی/ هغه معیوبین چې لاس یا پښې یې په مورزادی ډول له لاسه ور کړی دی/ |
| 先验论 | ایډیالستی استدلال مفهوم/ |
| 先于一切 | زمونږ ملی منافع مونږ ته تر هر څه دمخه دي. په پښتنو کې داسې څوک نه پیدا کېږي چې هغه د وطن دنجات له جنګ څخه خپل شخصي انتقام اخیستل وړاندې وګني/ |
| 先知 | پیغمبر/ رسول الله/ |
| 先知身份，预言者身份 | پیغمبری/ |
| 先知先觉，后知后觉 | تر ټولو لومړی درک کوی او شیانو ته ملتفت کېږي او بله ډله هغه خلک دی چې وروسته درک کولای شي او شیانو ته ملتفت شي/ |
| 纤维 | فایبر/ |
| 掀起...浪潮 | د دغه کتاب په خپراوي مسکو او پوتین په ګرده نړۍ کې د ګوتنیونې او بدنامۍ څپو په مخه کړل/څپې راجګې (راا وڅپې ) شوې دي/څپې راغلې دی. څپې را وړاندی شوې/ولس پر حکومت د نیوکو یو توپان راپورته کړ/ |
| 鲜红的，大红的，通红的 | ګلګون/ |
| 鲜血凝成的 | د چین او کوریا د خلکو ترمنځ هغه دوستي چې په وینو تویولو قایمه شوې ده/ |
| 闲聊 | دوی له ما سره په ګپ شپ لګیا دی/ |
| 弦 | تار/ |
| 弦乐器 | تار لرونکی آلات/تاریزی الی/ |
| 咸的 | مالګین/ |
| 舷梯旁 | دالوتکې زینې ته نژدې یې چا ته هر کلی ووایه/ |
| 嫌弃 | که هغه زما کوټې بد نه وړي، زه به خپله کوټه هغه ته پرېږدم/ |
| 嫌弃，反感，厌恶 | کرکه/ |
| 显露出神情 | کرزي چې په څیره کې یې له ورایه د خواشینۍ نښې لیدل کېدې، بې نظیر بوټو د اسلامي نړۍ زړوره لور وبلله/ |
| 显示 | برڅېرول / برڅېرېدل/ رابرسیره کول کېدل/ د چا د وینې په ټسټونو کې له دې کچې لس برابره زیات پلوټنیم په نښه شوي دي/ تبارز:که چیرې تشویق شي د دوی د استعداد د تبارز لپاره ګټوره ثابتېږي/ |
| 显微镜 | ذره بین/ میکروسکوپ د تولیداتو جریان یې ټول تر ذره بین لاندې اجرا کېږي/ |
| 显现，表现 | ظاهرېدل/ |
| 显像管 | د اخذې فلټر / |
| 显著的 | د لیدو وړ نتیجې یې تر لاسه کړې دي/ د ملاحظې وړ انکشاف یې کړی دی/ پاچا د روغتون د کار د څرګند پر مختګ په نسبت د خپل رضائیت مراتب څرګند کړل/ |
| 显著地位刊登 | دغه لیک د ورځپاڼې په مهم او بارز ستون کې خپور شوی دی/ |
| 现钱的，现钞的 | نغدی(یا نقدی)/ |
| 现场 | پولیسو د پېښې په ځای کې د زیاتې پلټنې نه وروسته نو مورې تېرونه په کنده کې پیدا کړل/ |
| 现代 | دوی د مودرنې موسیقۍ په لړولو کې استاوان شول/ د مودرنې موسیقۍ د الاتو غږول/ دولتې چارې مدرنیزه کول/ د کرنې د برخې د مدرنیزه کولو په خاطر/ اوس مهالي/ معاصر/ |
| 现款支付 | د جنس په مقابل کې نقدی پیسې ورکوي/ |
| 现年 81 岁 | عمر یې یو اتیا کاله دی/ |

| | |
|---|---|
| 现实，实际 | واقعيت/ |
| 现实的，真实的 | واقع بينانه/ |
| 现实生活 | په عملي ژوند کې/ |
| 现实主义 | هيله ده چې حکومت د واقع بيني، انصاف او عدالت له لارې د خلکو هيلو ته ځواب ووايي/ افغانستان او نورو واقع بينو هېوادو چين په رسميت وپېژانده/ رياليزم (واقعبيني ) / واقعيت پيژندنه / |
| 现象 | ښکارنده / پديده / د دوو ناورته ( متضادو ) پديدو ټکر/ |
| 现刑 | مشهود جرم/ |
| 现行政策 | روانه پاليسي/ |
| 现役部队 | د هغو پوځيانو شمېر چې اوس په نظامي چارو کې بوخت دي/ |
| 现有的 | شته/ |
| 现在的 | حالي زمانه / |
| 现在的，现今的 | اوسنی/ |
| 现值，范围 | حدود / |
| 线 | سپېسي/کرښه/ مزی، د واک مزی/ د تيلفون مزی ( سيم ) / پلته/ فليتي/ تار / لين/ |
| 限定，定界限 | تحديد / |
| 限度 | مرسته حد او حدود نه لري/ |
| 限制 | هغه ديپلوماتيک حرکتونه چې په فرد پورې مخصر دي/ د ذروي ستراتيژيکو وسلو محدودول/ د ستراتيژيکي وسلې د تحديد په باب پرمختګ/ طبيعي ده چې دا کار د دوی نظريات او افکار ايساروي او د خپرېدو مخه يې نيسي په چا درانده قيودات اينبودل/ نکسن چين ته د امريکايي اتباعو په مسافرت باندې لګول شوي بنديزونه لېرې کړل/ توليدي انکشاف له محدوديت سره مخامخ شو/ د اقيودات د وخت په تېرېدو ليرې شول/ قيود(قيودات) لګول/ |
| 宪兵 | ژاندارم/ |
| 宪兵司令 | د ژاندارم قوماندان/ |
| 宪法 | اساسي قانون/ |
| 宪章，章程 | منشور/ |
| 陷阱 | په جګړه کې د ... په لومه کې نښتل/مرغی به لومه ښکيل شو/ |
| 陷落，失陷 | سقوط/ښار د ... د سختو يرغلونو په اثر لوېدلی دی/ دا امکان شته چې سيګون هم د موقتي انقلابي حکومت د عسکرو د يرغلونو په اثر سقوط وکړي/ |
| 陷入 | دا هېواد په اقتصادي مشکلاتو کې راګير شوی دی/زه يې د ميني په دام کې بند کړم/دا هېواد د اقتصادي بحران په تل کی ډوبېږي/ بالاخره کېدای شی همدا د سپټمبر ۱۱ پېښې تعقيب د ګلوبليزم ناوې منزل ته رسول دي/ د احمد ذهن په يوه ناورين لړلی کشمکش کې راګير وو / امريکا د اضافي توليداتو په منګل کې ګيره ده /ګيرېدل/ په پلندی کې ډوبېدل/ |
| 羡慕 | زمونږ دوستی دومره زياته ده چې د ټولو خپلوانو رخه راتله/ |
| 献给 | حکومت ددې ورتيا خپله نه شوه کړای / مورږ له چا سره د زړه خواله کړی چې دا ده ستاسو مخې ته يې ږدو ، په دې هيله چې د برخه ورنه تر ګوتو کړئ/ |

| 献花 | فلانی د ښوونځیو له شاگردانو څخه د گلو گیډۍ ومنلې/د پوهنې څوتنو زده کوونکو د ښاریانو په نمایندگۍ فلانی ته د گلو گیډۍ وړاندی کړلې/ |
|---|---|
| 献花环 | چا ته د گلانو گیډۍ وړاندی کړې/ |
| 献金 | دوی د خپلو سیاسي اهدافو لپاره په عمومي انتخاباتو کې زیاتې پیسې د رشوت په توگه شیندلي دي/ |
| 献身 | پلانې خپلی وظیفی ته ځان وقف کړی دی/خپلې پیسې یې د سره صلیب موسسې ته وقف کړې/ دوی د ... لپاره سرښندنې کړې دي/ |
| 献血 | پلانی خپله وینه د وینې بانک ته هدیه کړه/ |
| 腺体 | غدې/ |
| **xiang** | |
| 乡村 | کلي باندې/ په کلیو باندو کې/ پښتو ادب یې په کلیو او باندو کې خور کړ/ |
| 乡亲们 | دوی په لوړه بیه پخپلو کلیوالی اوسیمه ایزه ورونو پلورلی دی/ |
| 相爱 | هغه له یوې کلیوالې پیغلې سره یارانه وشوه او له هغې سره یې وعده وکړ/ یو بل ته به یې د سترگو لاندې غلی غلی کتل او یو په بل خواږه او پاخه مینان شول/ |
| 相悖，相撞 | له.. سره ټکر خوري/ |
| 相处，对待 | د خلکو سره د گذارې فن/ د چا سره ښه گذاره کول/ |
| 相当于 | دغه تجارتي اموال د ۸۰ ملیونو ډالرو معادل دی/ د یو کمیس په بیه پوره یو جوړ افغانی جامې کېږي/ دغه شمېر به د بلې پېښې د رامنځته شوي مرگ او ژوبلې سره مساوي وي/ په اټکلي ډول به دغه شمېر د ... سره برابر وي/ |
| 相等的 | د ځینو مرغانو سرعت د جټ الوتکو سرعت معادل یعنی په ساعت کې ۱۰۰۰ کیلو متره دی/ د برابر شمېر گډ هیات تاکل کېږي/ |
| 相抵触的，相矛盾的 | مغایر/ |
| 相对的 | د کابل راډیو د منظمو خپرونو په نسبی پرمختیا او د څه مودې په تېرېدو سره د راډیو د اورېدلو د وسیلو شکل هم بدل شو/ په نسبي توگه/ |
| 相反 | په ځینو ځایو کې په معکوسه توگه نارینه د کور او ښځې د کرنې او مالدراې چارې سر ته رسوي . حقیقت کاملا د دغې ادعا په خلاف دی/ برعکس/ حقیقت ددې په عکس دی/ حقیقت بل شان دی/ خبره بل ډول ده/ حقیقت سرچپه دی/ خبره ددې مخالفه ده / بل مخ / دا ځل خبره اپوټه ده /که داسې نه وی ،نو ټولنه په مخالف مسیر کې د افول او اضمحلال په خوا درومي/ |
| 相反相成 | دواړه هم یو له بل سره په تضاد کې دي او هم یو بل بشپړونکی/ |
| 相关的 | اړوند/مربوط/ |
| 相互的，双方的 | متقابل/ |
| 相互合作，相互勾结 | لاسونه سره یو کول/ |
| 相互了解，彼此理解 | متقابل تفاهم/ |
| 相互矛盾 | دغه سیاستونه یو له بله سره په تضاد کې دي/ |
| 相互学习，相互借鉴 | یو له بل څخه زده کړه کول او د یو بل له تجربو څخه گټه اخیستل/ |
| 相互尊重 | دوه اړخیز درناوی/متقابل درناوی/ |
| 相继 | یو د بل پسی. نوبت په نوبت. ښاغلی رحیم او اکرام یو د بل پسې/ د رئیس د مرستیال په |

